الجزء ٥ الحزب ٩

۞ وَٱلۡمُحۡصَنَٰتُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۖ
كِتَٰبَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡۚ وَأُحِلَّ لَكُم مَّا وَرَآءَ ذَٰلِكُمۡ أَن تَبۡتَغُواْ
بِأَمۡوَٰلِكُم مُّحۡصِنِينَ غَيۡرَ مُسَٰفِحِينَۚ فَمَا ٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِهِۦ
مِنۡهُنَّ فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ فَرِيضَةٗۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِيمَا
تَرَٰضَيۡتُم بِهِۦ مِنۢ بَعۡدِ ٱلۡفَرِيضَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا
حَكِيمٗا ٢٤ وَمَن لَّمۡ يَسۡتَطِعۡ مِنكُمۡ طَوۡلًا أَن يَنكِحَ
ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ فَمِن مَّا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُم مِّن
فَتَيَٰتِكُمُ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۚ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِإِيمَٰنِكُمۚ بَعۡضُكُم
مِّنۢ بَعۡضٖۚ فَٱنكِحُوهُنَّ بِإِذۡنِ أَهۡلِهِنَّ وَءَاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ
بِٱلۡمَعۡرُوفِ مُحۡصَنَٰتٍ غَيۡرَ مُسَٰفِحَٰتٖ وَلَا مُتَّخِذَٰتِ
أَخۡدَانٖۚ فَإِذَآ أُحۡصِنَّ فَإِنۡ أَتَيۡنَ بِفَٰحِشَةٖ فَعَلَيۡهِنَّ نِصۡفُ
مَا عَلَى ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ مِنَ ٱلۡعَذَابِۚ ذَٰلِكَ لِمَنۡ خَشِيَ ٱلۡعَنَتَ
مِنكُمۡۚ وَأَن تَصۡبِرُواْ خَيۡرٞ لَّكُمۡۗ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ
٢٥ يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُبَيِّنَ لَكُمۡ وَيَهۡدِيَكُمۡ سُنَنَ ٱلَّذِينَ
مِن قَبۡلِكُمۡ وَيَتُوبَ عَلَيۡكُمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٢٦



(24) Dubartii heerumtes fuuchuun isinirratti haraama; kan isin lola keessatti boojitan malee. Kana Rabbiin dirqama isin irratti godheera. Dubartoota kanaan ala jiran Rabbiin qabeenya keessaniin lubbuu keessan halaalaan tiksuudhaafi zinaa dhiisuuf barbaaddachuu isiniif eeyyameera. Dubartii nikaadhaan wal qunnamtaniin mahrii isaanii kan Rabbiin dirqama isinitti godhe kennaafii. Erga hanga mahrii dirqamaa murteessitanii booda irratti dabaluu yookiin isheen irraa isiniif lakkisuun yakka hin qabu. Rabbiin ummata isaa ni beeka; isaan irraa homaa isa hin dhokatu. Uumamaafi sharii'aa Isaa keessatti ogeessa.

(25) Dhiirota irraa warri qabeenyi xiqqaachuudhaan dubra bilisa fuuchuu dadhaban gabrittii nama biraa ogga mu'umina ta'uun ishee isinitti mul'ate fuuchuun ni eeyyamama. Rabbiin iimaanaafi iccitii keessan sirriitti beeka. Isiniifi gabrittiin amantiifi namummaa keessatti tokkuma. Ishee fuuchuu hin jibbinaa. Eeyyama sayyidii isheetiin ishee fuudhaa. Mahrii ishees hir'isuudhaan maleetti guutaa kennaa. Kun yoo isheen kan of tiksituufi dirreetti zinaa hin hojjanne akkasumas jaalallee iccitii kan dhoksaan waliin zinaa hojjatan hin tolfanne taateedha. Yeroo heerumtee ergasii zinaa goote haddiin (adabbiin badii) isheerra dhaabamu walakkaa kan birmaduuti. Innis rukuttaa shantama. Rajmiin isheerra hin jiru. Gabrittii mu'umina fuuchuun isiniif eeyyamame kun nama zinaa keessa seenuu of irratti sodaatee birmaduu fuuchuu hin dandeenyeefi. Gabrittii fuuchuu irra obsuutu caala. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas.

(26) Rabbiin ahkaama kana isiniif ibsuudhaan mallattoolee sharii'aafi diinii isaa, akkasumas waan bu'aan addunyaafi aakhiraa keessa isiniif jiru isinii ibsuu fedha. Haraamaafi halaala keessatti, amaloota isaanii gaggaariifi seenaa isaanii faarfamtuu taate keessatti karaa nabiyyoota duraa isiniif ibsuu fedha. Yakka irraa gara Isaan ajajamuutti isin deebisuu fedha. Rabbiin waan bu'aan keessan kan addunyaa keessa jiru ni beekaaf seera isaa isiniif karaa godhe. Sharii'aafi uumama isaa keessatti ogeessa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Dubartii heerumtuu fuuchuun dhorgaadha.
- Mahriin dubartii erga isheedhaan wal qunnamanii dirqama ta'a; yoo fedhii isheetiin ta'eef garii irraa bu'uun ni eeyyamama.
- Yoo birmaduu fuuchuu dadhabee zinaa keessa seenuu sodaateef gabrittii fuuchuun ni eeyyamama.
- Kaayyoo sharii'aa irraa tokko qajeelumaafi jallina ibsuu, namoota gara karaa qajeelumaa ishee Rabbitti nama dhaqqabsiiftuutti qajeelchuudha.

وَٱللَّهُ يُرِيدُ أَن يَتُوبَ عَلَيۡكُمۡ وَيُرِيدُ ٱلَّذِينَ يَتَّبِعُونَ
ٱلشَّهَوَٰتِ أَن تَمِيلُواْ مَيۡلًا عَظِيمٗا ٢٧ يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُخَفِّفَ
عَنكُمۡۚ وَخُلِقَ ٱلۡإِنسَٰنُ ضَعِيفٗا ٢٨ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
لَا تَأۡكُلُوٓاْ أَمۡوَٰلَكُم بَيۡنَكُم بِٱلۡبَٰطِلِ إِلَّآ أَن تَكُونَ
تِجَٰرَةً عَن تَرَاضٖ مِّنكُمۡۚ وَلَا تَقۡتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمۡۚ إِنَّ
ٱللَّهَ كَانَ بِكُمۡ رَحِيمٗا ٢٩ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ عُدۡوَٰنٗا
وَظُلۡمٗا فَسَوۡفَ نُصۡلِيهِ نَارٗاۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ
يَسِيرًا ٣٠ إِن تَجۡتَنِبُواْ كَبَآئِرَ مَا تُنۡهَوۡنَ عَنۡهُ نُكَفِّرۡ
عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَنُدۡخِلۡكُم مُّدۡخَلٗا كَرِيمٗا ٣١
وَلَا تَتَمَنَّوۡاْ مَا فَضَّلَ ٱللَّهُ بِهِۦ بَعۡضَكُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ لِّلرِّجَالِ
نَصِيبٞ مِّمَّا ٱكۡتَسَبُواْۖ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٞ مِّمَّا ٱكۡتَسَبۡنَۚ
وَسۡـَٔلُواْ ٱللَّهَ مِن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَيۡءٍ
عَلِيمٗا ٣٢ وَلِكُلّٖ جَعَلۡنَا مَوَٰلِيَ مِمَّا تَرَكَ ٱلۡوَٰلِدَانِ
وَٱلۡأَقۡرَبُونَۚ وَٱلَّذِينَ عَقَدَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡ فَـَٔاتُوهُمۡ
نَصِيبَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدًا ٣٣



(27) Rabbiin tawbaa keessan qeebaluufi badii keessan araaramuu fedha. Warri fedhii isaanii jala deeman immoo karaa sirrii irraa fageenya guddaa fagaachuu keessan fedhu.

(28) Rabbiin sharii'aa Isaa keessatti isin irraa laaffisuu fedha; waan isin hin dandeenye isin hin gaddisiisu. Inni namni uumamaafi haala isaa keessatti dadhabaa akka ta'e waan beekuufi.

(29) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Gariin keessan qabeenya garii dhara akka saamichaa, hanna, malaammaltummaafi kkfn hin fudhatin; garuu yoo qabeenyichi qabeenya daldalaa ta'ee jaalala warra walitti daldaluutiin ta'eef ishee fudhachuufi itti fayyadamuun ni eeyyamama. Gariin keessan garii hin ajjeesin; tokkoon keessan mataa isaa hin ajjeesin. Gara halaakaatti of hin darbin. Rabbiin isin mararfataadha. Marartee isaa kana irraa kan ka'e dhiiga, qabeenyaafi kabajaa walii tuquu haraama isin irratti godhe.

(30) Namni waan ani dhorge kana kan akka qabeenya nama biraa nyaachuu yookiin ajjeesuu odoo beekuu daangaa taree raawwate Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa ibidda guddaa isa seensisuuf jira. Kana hojjachuun immoo Rabbirratti salphaadha; inni waan hunda irratti danda'aadha waan ta'eef.

(31) Yaa Mu'uminootaa! Yoo yakka gurguddoo kan akka Rabbitti qindeessuu, haadhaafi abbaa miidhuu, lubbuu baasuufi dhala nyaachuu irraa fagaattaniif yakka xixiqqoo isin hojjattan isin irraa harcaafnee isiniif araaramna. Sadarkaa Rabbiin biratti kabajamaa ta'e, jannata isin seensifna.

(32) Yaa Mu'uminootaa! Waan Rabbiin garii keessan garii irra ittiin caalchise hin hawwinaa. Kun akka jibbaafi hisdiitti isin hin geessineefi. Dubartoonni waan Rabbiin ittiin dhiira adda godhe hin hawwin; garee hundaafuu hojii isaaf malutu jira. Rabbiin kennaa isaa irraa isiniif dabaluu Rabbiin kadhaa. Rabbiin waan hundaa beekaadha. Gosa hundaafuu hojii isaa waliin deemu qoode.

(33) Tokko tokkoon keessaniif waan haadhaa abbaafi firoottan dhiisan irraa dhaala gooneerra. Warra wal tumsuudhaaf waadaa cimaa waliif seentaniif dhaala irraa qooda isaanii kennaa. Rabbiin waan hundaawuu ragaa bahaadha; san keessaa tokko kakuufi waadaa keessan ragaa ta'uu isaati. Kakuu wal tumsuu kanaan jalqaba Islaamaa keessatti wal dhaalama ture; ergasii shaarame.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rahmanni Rabbii bal'aadha; Rabbiin tawbaa gabrichaafi isaan irraa laaffisuu jaalata. Warri fedhii hordofan immoo isaan jallisuu fedhu.
- Sharii'aan haqa namootaa eegdeetti. Lubbuu, qabeenyaafi kabajaa irratti daangaa taruu haraama goote. Sana irratti adabbii cimaa murteessite.
- Yakka gurguddaa irraa fagaachuun jannata galuudhaaf sababa ta'a.
- Waan Rabbiin namaaf qoode jaalachuufi waan harka namaa jiru barbaaduu dhiisuun hisdiifi jibbaa irraa nama fageessa.

ٱلرِّجَالُ قَوَّٰمُونَ عَلَى ٱلنِّسَآءِ بِمَا فَضَّلَ ٱللَّهُ بَعۡضَهُمۡ عَلَىٰ
بَعۡضٖ وَبِمَآ أَنفَقُواْ مِنۡ أَمۡوَٰلِهِمۡۚ فَٱلصَّٰلِحَٰتُ قَٰنِتَٰتٌ
حَٰفِظَٰتٞ لِّلۡغَيۡبِ بِمَا حَفِظَ ٱللَّهُۚ وَٱلَّٰتِي تَخَافُونَ
نُشُوزَهُنَّ فَعِظُوهُنَّ وَٱهۡجُرُوهُنَّ فِي ٱلۡمَضَاجِعِ
وَٱضۡرِبُوهُنَّۖ فَإِنۡ أَطَعۡنَكُمۡ فَلَا تَبۡغُواْ عَلَيۡهِنَّ سَبِيلًاۗ
إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيّٗا كَبِيرٗا ٣٤ وَإِنۡ خِفۡتُمۡ شِقَاقَ بَيۡنِهِمَا
فَٱبۡعَثُواْ حَكَمٗا مِّنۡ أَهۡلِهِۦ وَحَكَمٗا مِّنۡ أَهۡلِهَآ إِن
يُرِيدَآ إِصۡلَٰحٗا يُوَفِّقِ ٱللَّهُ بَيۡنَهُمَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا
خَبِيرٗا ٣٥ ۞ وَٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُشۡرِكُواْ بِهِۦ شَيۡـٔٗاۖ الحزب ٩
وَبِٱلۡوَٰلِدَيۡنِ إِحۡسَٰنٗا وَبِذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ
وَٱلۡجَارِ ذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡجَارِ ٱلۡجُنُبِ وَٱلصَّاحِبِ بِٱلۡجَنۢبِ
وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِ وَمَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ
لَا يُحِبُّ مَن كَانَ مُخۡتَالٗا فَخُورًا ٣٦ ٱلَّذِينَ يَبۡخَلُونَ
وَيَأۡمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلۡبُخۡلِ وَيَكۡتُمُونَ مَآ ءَاتَىٰهُمُ
ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۗ وَأَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٗا مُّهِينٗا ٣٧



(34) Dhiiroleen sababa Rabbiin sadarkaadhaan caalchiseef, qallabuun isaan irratti dirqama ta'uufi isaan hogganuun irra jiruuf jecha dubartoota ni tiksu; dhimma isheetiinis ni dhaabbatu. Dubartiin gaggaariin Rabbii isheetiif ajajamtuudha; abbaa manaa isheetiifis ajajamtuudha. Yeroo inni irraa fagoo ta'e tiksituudha. Ishee jechaan yookiin gochaan abbaa manaa isheetiif ajajamuu diduu ishee sodaattan jalqaba waa'ee Rabbiitiin isaan gorsuufi dinniinudhaan eegalaa. Yoo didaniif firaashii irratti dugda itti deebisuufi wal qunnamtii dhiisuudhaan ittiin oodaa. Yoo kanaan hin sirroofne rukuttaa hin miine rukutaa. Yeroo isaan gara ajajamuutti deebi'an miidhaafi komiidhaan daangaa itti hin tarinaa. Rabbiin waan hunda irrattuu ol ta'aadha; zaataafi sifata Isaa keessatti guddaadhaa Isa sodaadhaa.

(35) Firoottan yoo wal dhabbiin isaan lamaanii sadarkaa diinummaafi dugda walitti galuu dhaqqabaatti sodaattan nama haqaa tokko fira dhirsaa irraa tokko immoo fira niitii irraa akka isaan waan jara lamaaniif bu'aa qabu, walii galchuu yookiin adda baasuu murteessanuuf ergaa. Walii galchuutu irra filatamaa caalaadha. Yoo jaarsi lamaan kana fedhanii kallattii kana seenaniif Rabbiin niitiif dhirsa walii galchee wal dhabbii ni dhabamsiisa. Rabbiin dhimma gabroota Isaa irraa homaa isa hin dhokatu; wanta xixiqqoo isaan dhoksanus ni beeka.

(36) Rabbiif ajajamuudhaan Isa qofa gabbaraa; waan biraa Isaa wajjin hin gabbarinaa. Haadhaa abbaadhaaf isaan kabajuufi gaarii isaaniif yaaduun tola itti oolaa. Gara firoottanii, yatiimotaafi hiyyeeyyiitti tola oolaa. Ollaa firooma qabuufi ollaa firooma hin qabnettis tola oolaa. Hiriyaa isiniin saahiboomettis tola oolaa. Musaafira galaan karaatti harkaa dhumteefis tola oolaa. Gabroottan keessaniifis tola oolaa. Rabbiin nama lubbuu ofiitiin dinqamuufi gabroottan Isaa irratti boonu, boonaaf jecha nama of faarsu hin jaalatu.

(37) Ammas Rabbiin warra kenna irraa waan Rabbiin isaan irratti dirqama godhe dhorgatan, jechaafi gocha isaaniitiin namoota biraas dhorgachuutti ajajan, waan Rabbiin tola Isaa irraa isaaniif kenne kan akka beekumsaafi soorataa dhoksan, namootaaf haqa ifa hin galchine, kan dhoksan, dhara mul'isan hin jaalatu. Gochi kun gocha kufriiti. Kaafirootaaf immoo adabbii xiqqeessaa qopheessineerra.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Itti gaafatamummaa guddaafi dirqamni qallabaa faan dhiirolii irratti kufa. Kanaafuu dhiiroleen dubartoota irratti bulchaa ta'an.
- Dubartii irratti daangaa taruufi isaan miidhuu irraa dinniinuutu jira; innis akka isarratti danda'u yaadachiisuudhaani.
- Haalowwan fofokkataan kanneen akka boonaa, dhaaddannaa, doynummaa, barumsa dhoksuufi namootaaf ibsuu dhiisuu dhorgamoodha.

وَٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُمۡ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ
وَلَا بِٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۗ وَمَن يَكُنِ ٱلشَّيۡطَٰنُ لَهُۥ قَرِينٗا فَسَآءَ
قَرِينٗا ٣٨ وَمَاذَا عَلَيۡهِمۡ لَوۡ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ وَأَنفَقُواْ
مِمَّا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِهِمۡ عَلِيمًا ٣٩ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَظۡلِمُ
مِثۡقَالَ ذَرَّةٖۖ وَإِن تَكُ حَسَنَةٗ يُضَٰعِفۡهَا وَيُؤۡتِ مِن لَّدُنۡهُ
أَجۡرًا عَظِيمٗا ٤٠ فَكَيۡفَ إِذَا جِئۡنَا مِن كُلِّ أُمَّةِۭ بِشَهِيدٖ
وَجِئۡنَا بِكَ عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ شَهِيدٗا ٤١ يَوۡمَئِذٖ يَوَدُّ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ وَعَصَوُاْ ٱلرَّسُولَ لَوۡ تُسَوَّىٰ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضُ وَلَا يَكۡتُمُونَ
ٱللَّهَ حَدِيثٗا ٤٢ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَقۡرَبُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنتُمۡ
سُكَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَعۡلَمُواْ مَا تَقُولُونَ وَلَا جُنُبًا إِلَّا عَابِرِي
سَبِيلٍ حَتَّىٰ تَغۡتَسِلُواْۚ وَإِن كُنتُم مَّرۡضَىٰٓ أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوۡ جَآءَ
أَحَدٞ مِّنكُم مِّنَ ٱلۡغَآئِطِ أَوۡ لَٰمَسۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمۡ تَجِدُواْ مَآءٗ
فَتَيَمَّمُواْ صَعِيدٗا طَيِّبٗا فَٱمۡسَحُواْ بِوُجُوهِكُمۡ وَأَيۡدِيكُمۡۗ
إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوًّا غَفُورًا ٤٣ أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ نَصِيبٗا مِّنَ
ٱلۡكِتَٰبِ يَشۡتَرُونَ ٱلضَّلَٰلَةَ وَيُرِيدُونَ أَن تَضِلُّواْ ٱلسَّبِيلَ ٤٤



(38) Akkasumas warra qabeenya isaanii akka namoonni isaan arganii faarsanuuf jecha kennatan, kan Rabbiifi Guyyaa Qiyaamaatti hin amanneef adabbii cimaa qopheessineerra. Shayxaana hordofuu malee wanti isaan jallise hin jiru. Namni shayxaanni isaaf saahiba ta'e saahibni isaa fokkateera.

(39) Warra kana odoo isaan dhugaan Rabbiifi Guyyaa Qiyaamaatti amananii, qabeenya isaanii karaa Rabbii keessatti kennatanii maaluma isaan miidha laata? Inumaa kana keessa toltuu hundatu isaaniif jira. Rabbiin isaan beekaadha; homaa isa hin dhokatu. Hundaayyuu hojii isaatiin mindeessuuf jira.

(40) Rabbiin haqa hojjata; gabroottan Isaa homaa hin miidhu. Toltuu isaanii irraa hanga mixii xiqqoo hin hir'isu. Hamtuu isaanii keessattis homaa hin ida'u. Yoo madaalli ishee hanga atomii taate tola isa biraa ta'een baay'isa. Of biraa dachaa godhee mindaa guddaa kennaaf.

(41) Guyyaa Qiyaamaa ogga ummata hundaafuu nabiyyii ishee finnee ragaa isaan irratti taasifnee sis yaa ergamichaa! Ummata kana irratti ragaa goonee finne akkamuma ta'a laata?

(42) Guyyaa guddaa sana keessa warri Rabbitti kafaranii ergamaa Isaa faallessan odoo biyyee ta'anii isaaniifi dachiin wal qixa ta'anii jaalatu. Waan hojjatan hundaa Rabbirraa hin dhoksanu. Sababni isaas Rabbiin arraba isaanii cufee hin dubbattu; qaamolee isaaniitiif eeyyamnaan ragaa baati.

(43) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Isin odoo machii keessa jirtanuu hanga fayyitanii waan jettan adda baafattanitti hin salaatinaa. Kun odoo haraama ta'uun khamrii hin ibsamin dura ture. Hanga dhiqattanutti janaabaadhaanis hin salaatinaa; masjida keessa yoo taruudhaaf ta'e malee janaabaadhaan hin seeninaa. Yoo dhukkubni isin tuqee isaa waliin bishaanitti fayyadamuu dadhabdan, yookiin imala irra jiraattan, yookiin tokkoon keessanitti hadasni dhufe yookiin dubartii keessaniin wal qunnamtanii bishaan dhabdan biyyee qulqulluu barbaaddadhaa. Isa irraa fuula keessaniifi harka keessan haxaa'aa. Rabbiin hanqisuu keessan irra taraadha; isiniif araaramaadhas.

(44) Yaa ergamichaa! Dhimma yahuudota warra Rabbiin qooda beekumsa Tawraat irraa ta'e isaaniif kennee qajeeluma jallinatti jijjiirratanii isin warra mu'uminootaa karaa qajeelaa isa ergamaan ittiin dhufe irraa jallisuuf bololi'anuu hin barree?

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin haqa hojjachuun Isaa guutuu ta'uu irraa kan ka'e gabricha Isaa odoma xiqqoo ta'eellee homaa hin miidhu. Toltuu isaanii baay'isuudhaan tola isaanitti oola.
- Ciminni Guyyaa Qiyaamaa jabaachuufi wanti kaafiroota eeggatu cimuu irraa kan ka'e biyyee ta'uu hawwa.

Janaabaan salaataafi masjida keessa turuu irraa ni dhorgiti. Odoo hin turin keessa taruun rakkoo hin qabu.

- Yeroo bishaan dhibame yookiin itti fayyadamuun dadhabame tayammuma godhachuu Rabbiin gabroottaniif laaffiseera.

وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِأَعۡدَآئِكُمۡۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَلِيّٗا وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ نَصِيرٗا ٤٥
مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُواْ يُحَرِّفُونَ ٱلۡكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِۦ وَيَقُولُونَ
سَمِعۡنَا وَعَصَيۡنَا وَٱسۡمَعۡ غَيۡرَ مُسۡمَعٖ وَرَٰعِنَا لَيَّۢا بِأَلۡسِنَتِهِمۡ
وَطَعۡنٗا فِي ٱلدِّينِۚ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ قَالُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَا وَٱسۡمَعۡ وَٱنظُرۡنَا
لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡ وَأَقۡوَمَ وَلَٰكِن لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ بِكُفۡرِهِمۡ فَلَا يُؤۡمِنُونَ
إِلَّا قَلِيلٗا ٤٦ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ ءَامِنُواْ بِمَا نَزَّلۡنَا
مُصَدِّقٗا لِّمَا مَعَكُم مِّن قَبۡلِ أَن نَّطۡمِسَ وُجُوهٗا فَنَرُدَّهَا
عَلَىٰٓ أَدۡبَارِهَآ أَوۡ نَلۡعَنَهُمۡ كَمَا لَعَنَّآ أَصۡحَٰبَ ٱلسَّبۡتِۚ وَكَانَ أَمۡرُ
ٱللَّهِ مَفۡعُولًا ٤٧ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغۡفِرُ أَن يُشۡرَكَ بِهِۦ وَيَغۡفِرُ مَا دُونَ
ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُۚ وَمَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱفۡتَرَىٰٓ إِثۡمًا عَظِيمًا
٤٨ أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُزَكُّونَ أَنفُسَهُمۚ بَلِ ٱللَّهُ يُزَكِّي مَن يَشَآءُ
وَلَا يُظۡلَمُونَ فَتِيلًا ٤٩ ٱنظُرۡ كَيۡفَ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَۖ
وَكَفَىٰ بِهِۦٓ إِثۡمٗا مُّبِينًا ٥٠ أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ نَصِيبٗا
مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡجِبۡتِ وَٱلطَّٰغُوتِ وَيَقُولُونَ
لِلَّذِينَ كَفَرُواْ هَٰٓؤُلَآءِ أَهۡدَىٰ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ سَبِيلًا ٥١



(45) Yaa Mu'uminootaa! isin irra Rabbitu diina keessan beeka; maalummaa isaanii isinitti himee diinummaa isaaniis isiniif ibse. Hamtuu jaraa irraa isin tiksuuf Rabbiin abbaa ta'uutti gahaadha. Akkasumas Rabbiin isiniif tumsaa ta'uudhaaf gahaadha.
(46) Yahuudaa irraa ummata hamaa haasawa Rabbiin buuse jijjiirantu jiru. Waan Rabbiin buuseen alatti hiiku. Ergamadhaan ogga inni waa isaan ajaje 'jecha kee dhageenyee ajaja kee faallessineerra' jedhu. Waan nuti jennu dhaga'i; Rabbiin si hin dhageessisin. Ogga 'raa'inaa' jedhan waan gurra kee nuu ergisi jedhan fakkeessanii kan isaan itti fedhan gowwummaadha; arraba isaanii ittiin maru. Ittiin Nabiyyiitti (saw) du'aa'ii godhuufi amantii xureessuu fedhu. Odoo isaan bakka sana 'jecha kee dhageenyee ajaja keetis fudhanne' jedhanii akkasumas dhaggeeffadhu; nu eeggadhu waan ati jettu hubannaa jedhanii waan isaan duraan jedhanirra isaaniif caala ture. Kana keessa haqa Nabiyyii (saw) eeguutu jira. Garuu Rabbitu isaan abaaree sababa kufrii isaanii rahmata isaa irraa isaan fageesse. Iimaana isaan fayyadu hin amananu.
(47) Yaa warri yahuudaafi nasaaraa irraa kitaaba fudhattan! Odoo nuti qaama miiraa fuula irra jiran haqnee duubatti hin deebisin yookiin odoo nuti akka warra sambataa kan ishee keessa adamsatanii rahmata irraa fageessinetti isin hi fageessin waan nuti Muhammad (saw) irratti buufne kan wanta isin bira jiru Tawraatiifi Injiiliin dhugoomsaa ta'etti amanaa. Murtiin Rabbii ni raawwatama; hafiinsa hin qabu.
(48) Rabbiin uumama isaa irraa homaa itti qindeeffamuu hin araaramu. Waan shirkiifi kufriidhaa gadi jiru abbaa fedheef rahmata Isaatiin ni araarama; abbaa fedhe immoo haqummaa isaatiin hanga dilii isaa adaba. Namni waan biraa Rabbitti qindeesse dhugumatti yakka guddaa uumeera; nama isarratti du'eef hin araaramu.
(49) Yaa ergamichaa! Sila warra lubbuu isaaniifi gocha isaanii qulqulleessuuf jecha of faarsanuu hin arginee? Rabbitu gabroota Isaa irraa abbaa fedhe qulqulleessa; inni qalbii dhokattuu ni beeka. Mindaa hojii isaanii irraa odoma hanga qola ija tamrii keessaa taateeyyuu hin hir'ifamanu.
(50) Akka isaan of faarsuudhaan kijiba Rabbirratti uuman ilaali. Yakka ifaa ta'uudhaaf kunuu gahaadha.
(51) Sila gara haala yahuudaa warra Rabbiin qooda beekumsaa isaanii kenninaan waan Rabbii gaditti gabbaramu tolfatanii mushrikoota waliin jiraachuuf jecha 'isaan sahaabota Muhammad (saw) irra karaa qajeeloodha' jedhanuu hin arginee!

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin mu'uminootaaf gahaadha; isaan tumsee kan biraa irraa isaan duroomsa.
- Yakkoota yahuudaa kan akka kitaaba Rabbii jijjiiruu, ergamaa Isaa wajjin haala baduufi sharii'aa Rabbiitiin ala waan jiru irraa murtii barbaaduu ibse.
- Shirkiifi kufriin rakkoon isaanii akkaan guddaadha; nama isaan irratti du'eef hin araaramu. Wanti isaanii gadii fedhii Rabbii jala jira.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُۖ وَمَن يَلۡعَنِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ نَصِيرًا ٥٢
أَمۡ لَهُمۡ نَصِيبٞ مِّنَ ٱلۡمُلۡكِ فَإِذٗا لَّا يُؤۡتُونَ ٱلنَّاسَ نَقِيرًا ٥٣ أَمۡ
يَحۡسُدُونَ ٱلنَّاسَ عَلَىٰ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۖ فَقَدۡ ءَاتَيۡنَآ
ءَالَ إِبۡرَٰهِيمَ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَءَاتَيۡنَٰهُم مُّلۡكًا عَظِيمٗا ٥٤
فَمِنۡهُم مَّنۡ ءَامَنَ بِهِۦ وَمِنۡهُم مَّن صَدَّ عَنۡهُۚ وَكَفَىٰ بِجَهَنَّمَ سَعِيرًا ٥٥
إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا سَوۡفَ نُصۡلِيهِمۡ نَارٗا كُلَّمَا نَضِجَتۡ
جُلُودُهُم بَدَّلۡنَٰهُمۡ جُلُودًا غَيۡرَهَا لِيَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
عَزِيزًا حَكِيمٗا ٥٦ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَنُدۡخِلُهُمۡ
جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ لَّهُمۡ فِيهَآ
أَزۡوَٰجٞ مُّطَهَّرَةٞۖ وَنُدۡخِلُهُمۡ ظِلّٗا ظَلِيلًا ٥٧ ۞ إِنَّ ٱللَّهَ يَأۡمُرُكُمۡ
أَن تُؤَدُّواْ ٱلۡأَمَٰنَٰتِ إِلَىٰٓ أَهۡلِهَا وَإِذَا حَكَمۡتُم بَيۡنَ ٱلنَّاسِ أَن
تَحۡكُمُواْ بِٱلۡعَدۡلِۚ إِنَّ ٱللَّهَ نِعِمَّا يَعِظُكُم بِهِۦٓۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ سَمِيعَۢا
بَصِيرٗا ٥٨ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَأُوْلِي
ٱلۡأَمۡرِ مِنكُمۡۖ فَإِن تَنَٰزَعۡتُمۡ فِي شَيۡءٖ فَرُدُّوهُ إِلَى ٱللَّهِ وَٱلرَّسُولِ إِن كُنتُمۡ
تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ وَأَحۡسَنُ تَأۡوِيلًا ٥٩

نصف الحزب ٩



52 Warri amantii badaa kana amananu warra Rabbiin rahmata Isaa irraa fageesseedha. Namni Rabbiin rahmata Isaa irraa fageesse tumsaa isa tumsu hin argitu.

53 Mootummaa irraa qooda wahii hin qabanu. Odoo kana qabaatanii silaa isarraa nama tokkoofuu odoma hanga tuqaa ija tamrii irra jiruu ta'eeyyuu hin kennanu.

54 Inumaayuu Muhammadiifi (saw) sahaabota isaa nabiyyummaa, iimaanaafi dachii keessa mijeefachuu Rabbiin isaaniif kenne irratti hassadu. Ilmaan Ibraahiimiif duraanis kitaaba kenninee odoo jirruu akkamumatti isaan hassadu? Kitaaba malee homaa isaanitti hin beeksifne. Mootummaa namoota irratti bal'aa ta'e isaaniif kennine.

55 Abbootii kitaabaa irraa namoota waan nuti Ibraahiimiifi nabiyyoota ilmaan isaa irraa ta'aniif kenninetti amanantu jiru. Isaan irraas nama irraa gara galetu jira. Waan Muhammad (saw) irratti buufamettis ejjannoon isaanii kanuma. Warra isaan irraa kafaraniif ibiddi gahaa isaaniiti.

56 Warra keeyyattoota keenyatti kafaran Guyyaa Qiyaamaa ibidda isaanitti marsitu seensisuuf jirra. Hanguma gogaan isaanii gubattuun akka adabbiin isaan irra turuuf jecha gogaa biraa bakka buufnaaf. Rabbiin injifataa homaa Isa hin mo'anne, waan uumeefi murteesse keessatti ogeessa ta'eera.

57 Warri Rabbitti amananii ergamaa isaa hordofanii hojii gaarii hojjatan Guyyaa Qiyaamaa jannata jalee gamoo ishee laggeen yaatu isaan seensifna. Ishee keessatti hafoodha. Isaaniif jannattoota kana keessa niitolee rakkoo hundarraa qulqulleeffamantu jiru. Gaaddisa ballaa furdaa gubaafi qorri keessa hin jirre isaan seensisuuf jirra.

58 Waan irratti amanamtan hundaahuu gara abbaa isaatti deebisuu Rabbiin isin ajaja. Yeroo jidduu namootaatti murteessitanis haqa hojjachuu isin ajaja; murtii keessatti jallachuu irraa isin dhorga. Rabbiin waan hunda keessattuu wanti inni itti isin gorsu toleera. Rabbiin jecha keessan dhagahaafi gocha keessan argaadha.

59 Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Rabbiin bulaa ergamaa Isaatiinis bulaa. Abbootii taayitaa isin irraa ta'anis hanga isaan diliitti hin ajajiniin ittiin bulaa. Yoo waan tokko keessatti wal dhabdan kan Rabbiifi ergamaa isaatti amantan yoo taataniif waa'ee isaa keessatti gara kitaaba Rabbiitiifi gara sunnaa ergamaa Isaa deebi'aa. Gara kitaabaafi sunnaa deebi'uun kun wal dhabbiifi yaada qofaan dubbachuu irra caalaadha; booddeen isaas tolaadha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sababni guddaan abbootiin kitaabaa ittiin kafaran waan Rabbiin mu'uminoota irratti oole kan akka nabiyyummaafi dachii keessa isaaniif mijeessuu irratti isaan waanyuudha.
- Haala gaarii kan akka amaanaa eeguufi haqaan murteessuutti ajajuutu jira.
- Abbootii taayitaatiin hanga isaan diliitti hin ajajnetti ittiin buluun, iimaana mirkaneeffachuuf jecha ogga wal dhabbii gara murtii Rabbiifi ergamaa Isaa deebi'uun dirqama.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يَزۡعُمُونَ أَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ
وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبۡلِكَ يُرِيدُونَ أَن يَتَحَاكَمُوٓاْ إِلَى ٱلطَّٰغُوتِ
وَقَدۡ أُمِرُوٓاْ أَن يَكۡفُرُواْ بِهِۦۖ وَيُرِيدُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَن يُضِلَّهُمۡ
ضَلَٰلَۢا بَعِيدٗا ٦٠ وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ إِلَىٰ مَآ أَنزَلَ
ٱللَّهُ وَإِلَى ٱلرَّسُولِ رَأَيۡتَ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ يَصُدُّونَ عَنكَ
صُدُودٗا ٦١ فَكَيۡفَ إِذَآ أَصَٰبَتۡهُم مُّصِيبَةُۢ بِمَا
قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ ثُمَّ جَآءُوكَ يَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنۡ أَرَدۡنَآ إِلَّآ
إِحۡسَٰنٗا وَتَوۡفِيقًا ٦٢ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَعۡلَمُ ٱللَّهُ مَا
فِي قُلُوبِهِمۡ فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ وَعِظۡهُمۡ وَقُل لَّهُمۡ فِيٓ
أَنفُسِهِمۡ قَوۡلَۢا بَلِيغٗا ٦٣ وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا
لِيُطَاعَ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ إِذ ظَّلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ
جَآءُوكَ فَٱسۡتَغۡفَرُواْ ٱللَّهَ وَٱسۡتَغۡفَرَ لَهُمُ ٱلرَّسُولُ
لَوَجَدُواْ ٱللَّهَ تَوَّابٗا رَّحِيمٗا ٦٤ فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤۡمِنُونَ
حَتَّىٰ يُحَكِّمُوكَ فِيمَا شَجَرَ بَيۡنَهُمۡ ثُمَّ لَا يَجِدُواْ فِيٓ
أَنفُسِهِمۡ حَرَجٗا مِّمَّا قَضَيۡتَ وَيُسَلِّمُواْ تَسۡلِيمٗا ٦٥



(60) Yaa ergamichaa! Dubbii munaafiqa yahuudaa irraa ta'anii wal dhabaa warra kijibaan waan gara keetti buufameefi waan si dura buufametti amanneerra jedhaa ogga wal dhabbii gara seera namni kaa'eetti murteeffachuu fedhanuu hin arginee? Isaan sanatti kafaruutti ajajamaniiru. Shayxaanni immoo haqa irraa fageenya cimaa lamuu isaan qajeeluu hin dandeenye isaan fageessuu fedha.

(61) Munaafiqoota kanaan ogga murtii gara waan Rabbiin kitaaba Isaa keessatti buuseetiifi gara ergamaa isaa kottaa jidduu keessanitti haa murteessanuu jedhame kan isaan gara biraatti murteeffachuudhaaf guutummaan gara galanu argita.

(62) Haalli munaafiqootaa ogga sababa yakka isaan hojjatanii rakkoon isaan mudatee ergasii sitti diiggataa 'nuti ogga gara keetiin alatti murteeffannu gaaromsuufi walii galchuu malee homaa hin feene' jedhanii kakataa sitti dhufan akkamuma ta'u laata?

(63) Isaan kun warra Rabbiin munaafiqummaafi yaada hamtuu isaan qalbii keessa dhoksatan Rabbiin beekuudha. Isaan dhiisii irraa gara gali. Isaan dinniinaafi isaan kajeelchisaa murtii Rabbii itti himi. Jecha gahaa ergaa guutuu lubbuu isaaniitiif qabu isaanitti himi.

(64) Ergamaa irraa tokkollee akka inni eeyyama Rabbiitiifi murtii isaatiin ittiin bulamuuf malee hin ergine. Odoo isaan ogga yakka hojjachuudhaan of miidhan yeroo ati lubbuun jirtu gara kee dhufanii waan hojjatan mirkaneessaa tawbatanii araarama Rabbirra barbaadanii atis barbaaddeefii Rabbiin tawbaa qeebalaafi Isaan mararfataa ta'uu argu ture.

(65) Dubbiin akka munaafiqoonni kun se'anii miti. Rabbii keetiin kakadhee! Isaan hanga ogga ati jirtu gara kee ogga ati duute immoo gara sharii'aa keetii dhufanii wal dhabbii hunda murteeffatanii ergasii murtii kee jaalatanii qoma isaanii dhiphinaafi shakkiin dhibee gubbaafi keessa isaaniitiin butamiinsa guutuu butamanutti amantii haqaa hin amanne.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Gara waan sharii'aan ala jiruutti murteeffachuufi isa jaalachuun iimaana ni faallessa. Iimaanni guutuun gara sharii'aatti murteeffatan malee hin argamu.
- Mallattoo munaafiqootaa irraa inni guddaan sharii'aa Rabbii jaalachuu dhiisuufi murtii xaaghuutaa isarra dursuudha.
- Warra jalloofi wallaalaa gorsa gaarii gorsuu wajjin irraa gara galuu barbaachisa.

وَلَوۡ أَنَّا كَتَبۡنَا عَلَيۡهِمۡ أَنِ ٱقۡتُلُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ أَوِ ٱخۡرُجُواْ مِن
دِيَٰرِكُم مَّا فَعَلُوهُ إِلَّا قَلِيلٞ مِّنۡهُمۡۖ وَلَوۡ أَنَّهُمۡ فَعَلُواْ مَا يُوعَظُونَ
بِهِۦ لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡ وَأَشَدَّ تَثۡبِيتٗا ٦٦ وَإِذٗا لَّأٓتَيۡنَٰهُم
مِّن لَّدُنَّآ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٦٧ وَلَهَدَيۡنَٰهُمۡ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا
٦٨ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَعَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ
عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلصِّدِّيقِينَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَٱلصَّٰلِحِينَۚ
وَحَسُنَ أُوْلَٰٓئِكَ رَفِيقٗا ٦٩ ذَٰلِكَ ٱلۡفَضۡلُ مِنَ ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ
بِٱللَّهِ عَلِيمٗا ٧٠ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ خُذُواْ حِذۡرَكُمۡ
فَٱنفِرُواْ ثُبَاتٍ أَوِ ٱنفِرُواْ جَمِيعٗا ٧١ وَإِنَّ مِنكُمۡ لَمَن لَّيُبَطِّئَنَّ
فَإِنۡ أَصَٰبَتۡكُم مُّصِيبَةٞ قَالَ قَدۡ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيَّ إِذۡ لَمۡ أَكُن
مَّعَهُمۡ شَهِيدٗا ٧٢ وَلَئِنۡ أَصَٰبَكُمۡ فَضۡلٞ مِّنَ ٱللَّهِ لَيَقُولَنَّ كَأَن
لَّمۡ تَكُنۢ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُۥ مَوَدَّةٞ يَٰلَيۡتَنِي كُنتُ مَعَهُمۡ
فَأَفُوزَ فَوۡزًا عَظِيمٗا ٧٣ ۞ فَلۡيُقَٰتِلۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ
يَشۡرُونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا بِٱلۡأٓخِرَةِۚ وَمَن يُقَٰتِلۡ فِي سَبِيلِ
ٱللَّهِ فَيُقۡتَلۡ أَوۡ يَغۡلِبۡ فَسَوۡفَ نُؤۡتِيهِ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٧٤

ثلاثة أرباع الحزب ٩



(66) - (68) Odoo nuti gariin isaanii garii ajjeesuu yookiin biyya isaanii irraa bahuu isaan irratti murteessinee ajaja keenya isaan irraa nama xiqqoo malee kan biroo hin guutanu ture. Rabbiin waan isaan rakkisu isaan hin dirqisiifnee Rabbiin haa galateeffatanu. Isaan odoo waan ittiin gorfaman kana hojjatanii faallessuu irra isaaniif caala; iimaana isaaniis gadi dhaaba. Of biraa mindaa guddaas isaaniif kennina ture. Karaa gara Rabbiitiifi jannata Isaatti dhaqqabsiisus isaan qajeelchina ture.

(69) Namni Rabbiifi ergamaa Isaatiin bule inni warra Rabbiin jannata seensisuudhaan tola itti oole kan akka nabiyyootaa, siddiiqota warra waan ergamoonni ittiin dhufan dhugoomsuufi ittiin hojjachuu guutan, wareegamtoota karaa Rabbii keessatti ajjeefamaniifi gaggaarii warraa gubbaa keessi tollaan hojiin isaanii tolee wajjin ta'u. Jannata keessatti warra kanaan hiriyoomuun akkaan toleera.

(70) Mindaan dubbatame kun tola Rabbiin gabroottan Isaa irratti ooleedha. Haala isaanii beekuudhaaf Rabbiin gahaadha. Hundaayuu hojii isaatiin mindeessuuf jira.

(71) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Sababa diina keessaniin loluuf isin gargaaru guuttachuudhaan of eeggannoo keessan qabadhaa. Garee gareedhaan isaanitti bahaa. Yookiin hunda ta'aatii isaanitti bahaa. Kun hunduu haala bu'aan keessa isiniif jiruufi jiilchaan diina keessanii keessa jiruun ta'a.

(72) Yaa Muslimootaa! Isin irraa luynummaa irraa kan ka'e nama diina isaatiin loluuf bahuu irraa booda harkifatuufi nama biraa boodatti deebisutu jira. Isaan munaafiqootaafi warra iimaana dadhabaati. Yoo ajjeechaan yookiin miidhaan wahii isin qunname nagaa ta'uu ofii gammadee 'oggan lola isaanii waliin dhaquu hafee wanti isaan tuqe na tuquu dhiisu Rabbiin tola guddaa natti ooleera' jedha.

(73) Yaa Muslimootaa! Yoo tola Rabbii wahii kan akka tumsaafi boojuu argattan namichi jihaada irraa hafe kun akka waan isin irraa hin ta'inii yookiin jidduu keessaniifi isaatti jaalalaafi saahibummaan hin jirree 'yaa badii kiyya odoon lola isaanii kana keessatti isaanii waliin jiraadhee waan isaan ittiin milkaa'an kanaan milkaa'ee?' jedha.

(74) Mu'uminoonni dhugaa kan jiruu addunyaa aakhiraatti jijjiirratan akka jechi Rabbii ol taatuuf jecha karaa Rabbii keessatti haa lolan. Namni karaa Rabbii keessatti jechi Isaa ol haa taatuuf lolee wareegamee du'e yookiin diina isaa mo'ate Rabbiin mindaa guddaa, jannataafi jaalala Rabbii isaaf kennuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Hojii khayrii hojjachuun waan amantii irratti gadi nama dhaabuudha.
- Dammaqqiin lola irratti godhatamuu qabu sababa lola irratti nama gargaaru godhachuudha malee lola irraa taa'uufi of xiqqeessuu miti.
- Lola irraa booda harkifachuufi namoota biraa booda aansuun jibbamaadha. Sababni isaas jihaanni ol aantummaa Muslimaafi diinni isaan irratti moo'uu dhabuudhaaf sababa isa guddaadha.

وَمَا لَكُمْ لَا تُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ
وَٱلنِّسَآءِ وَٱلْوِلْدَٰنِ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَخْرِجْنَا مِنْ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِ
ٱلظَّالِمِ أَهْلُهَا وَٱجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا وَٱجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ نَصِيرًا
٧٥ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُقَٰتِلُونَ فِي
سَبِيلِ ٱلطَّٰغُوتِ فَقَٰتِلُوٓا۟ أَوْلِيَآءَ ٱلشَّيْطَٰنِ ۖ إِنَّ كَيْدَ ٱلشَّيْطَٰنِ
كَانَ ضَعِيفًا ٧٦ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ قِيلَ لَهُمْ كُفُّوٓا۟ أَيْدِيَكُمْ وَأَقِيمُوا۟
ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقِتَالُ إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُمْ
يَخْشَوْنَ ٱلنَّاسَ كَخَشْيَةِ ٱللَّهِ أَوْ أَشَدَّ خَشْيَةً ۚ وَقَالُوا۟ رَبَّنَا لِمَ كَتَبْتَ
عَلَيْنَا ٱلْقِتَالَ لَوْلَآ أَخَّرْتَنَآ إِلَىٰٓ أَجَلٍ قَرِيبٍ ۗ قُلْ مَتَٰعُ ٱلدُّنْيَا قَلِيلٌ
وَٱلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لِّمَنِ ٱتَّقَىٰ وَلَا تُظْلَمُونَ فَتِيلًا ٧٧ أَيْنَمَا تَكُونُوا۟
يُدْرِككُّمُ ٱلْمَوْتُ وَلَوْ كُنتُمْ فِي بُرُوجٍ مُّشَيَّدَةٍ ۗ وَإِن تُصِبْهُمْ حَسَنَةٌ
يَقُولُوا۟ هَٰذِهِۦ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَقُولُوا۟ هَٰذِهِۦ مِنْ
عِندِكَ ۚ قُلْ كُلٌّ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ ۖ فَمَالِ هَٰٓؤُلَآءِ ٱلْقَوْمِ لَا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ
حَدِيثًا ٧٨ مَّآ أَصَابَكَ مِنْ حَسَنَةٍ فَمِنَ ٱللَّهِ ۖ وَمَآ أَصَابَكَ مِن سَيِّئَةٍ
فَمِن نَّفْسِكَ ۚ وَأَرْسَلْنَٰكَ لِلنَّاسِ رَسُولًا ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ٧٩



(75) Yaa Mu'uminootaa! Maaltu karaa Rabbii keessatti jecha Isaa ol taasisuuf, dadhabdoota dhiirolii, dubartiifi daa'ima warra 'yaa Rabbiin Makkaa irraa nu baasi; jiraattonni ishee shirkiifi gabroota Rabbii irratti daangaa taruudhaan waan miidhaa hojjataniif. Si biraa nama dhimma keenya tiksuufi tumsaa miidhaa nurraa deebisu nuuf godhi' jedhanuu keessatti loluu irraa isin dhorge?

(76) Mu'uminoonni dhugaa karaa Rabbii keessatti lolu. Kaafiroonni immoo karaa gabbaramtoota isaanii keessatti lolu. Gargaartota shayxaanaatiin lolaa. Isin yoo isaaniin loltaniif isaan mo'attu. Sababni isaas tooftaan shayxaanaa dadhabaa waan ta'eef warra Rabbirratti hirkatan hin miidhu.

(77) Yaa ergamichaa! Sila dhimma garii sahaabota keetii warra jihaanni dirqama isaan irratti godhamuu gaafatanii 'harka keessan lola irraa dhorgaa; salaata sirnaan salaataa; zakaa kennaa' jedhamnaan ogga Madiinatti godaananii Islaamaaf bakki isaan of irraa dhorgan godhamu lolli dirqama godhamu sun garii isaanii irratti ulfaatee hin barree. Akka Rabbiin sodaatanitti yookiin sanaa olitti nama sodaatan. 'Yaa Rabbiin maaliif lola nurratti dirqama goote? Yeroo xiqqoo hanga nuti addunyaatti qananiitutti nu hin tursiiftuu?' jedhan. Yaa ergamichaa! 'meeshaan addunyaa hanga fedhe gahuyyuu dhabamaadha; aakhiraatu waan wanti ishee keessaa hafaa ta'eef jecha nama Rabbiin sodaateef caalaadha. Hojii keessan gaarii irraa odoma hanga kirrii ija tamrii irra jirtuu taateeyuu homaa hin hir'ifamtanu' jedhi.

(78) Bakkuma jirtanutti odoma gamoo isin irraa dhorgu iddoo lolaa irraa fagoo ta'e keessa jiraattaniiyyuu yeroo beellamni keessan ga'e duuti isinitti dhufa. Munaafiqoota kana yoo wanti isaan gammachiisu kan akka ilmaaniifi qabeenyi baay'een itti dhufe 'kun Rabbiin biraayi' jedhu; yeroo rakkoon ilmaan yookiin soorata keessatti isaan mudate immoo carraa badaa Nabiyyiitti (saw) ilaallatanii 'badiin kun sababa keeti' jedhu. Yaa ergamichaa! Deebii warra kanaa keessatti 'wanti gammachiisuufi rifachiisu hunduu Rabbuma biraayi' jedhi. Ummanni kun maali dubbii kee hubachuutti hin dhihaatanu?

(79) Yaa namootaa! Waan isin gammachiisu irraa kan isin mudate tola Rabbiitiini; wanti isin rifachiisu kan isin mudate immoo sababa yakka keessaniiti. Yaa Nabiyyichaa! Namoota hundaafuu ati ergamaa Rabbiin biraa ta'e kan ergaa Rabbii keetii itti dhaqqabsiiftuudha. Wanti ati isaanitti dhaqqabsiiftu dhugaa ta'uu ragaa bahuuf Rabbiin gahaadha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Jecha Rabbii ol qabuufi dadhabdoota tumsuuf loluun dirqama ta'uu; luynummaa, sodaafi murtii Rabbii faallessuun arrabsamaa ta'uu.
- Biyyi aakhiraa nama Rabbiin sodaatuuf addunyaafi meeshaa ishee keessaa hundarra caalti.
- Toltuufi hamtuun hunduu murtii Rabbiitiini. Rabbiin gabroota isaa sababa garii yakka isaatiin addunyaarratti isa mokkoruun ni mala.

مَّن يُطِعِ ٱلرَّسُولَ فَقَدۡ أَطَاعَ ٱللَّهَۖ وَمَن تَوَلَّىٰ فَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ
عَلَيۡهِمۡ حَفِيظٗا ٨٠ وَيَقُولُونَ طَاعَةٞ فَإِذَا بَرَزُواْ مِنۡ عِندِكَ
بَيَّتَ طَآئِفَةٞ مِّنۡهُمۡ غَيۡرَ ٱلَّذِي تَقُولُۖ وَٱللَّهُ يَكۡتُبُ مَا يُبَيِّتُونَۖ
فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا
٨١ أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلۡقُرۡءَانَۚ وَلَوۡ كَانَ مِنۡ عِندِ غَيۡرِ ٱللَّهِ
لَوَجَدُواْ فِيهِ ٱخۡتِلَٰفٗا كَثِيرٗا ٨٢ وَإِذَا جَآءَهُمۡ أَمۡرٞ مِّنَ ٱلۡأَمۡنِ
أَوِ ٱلۡخَوۡفِ أَذَاعُواْ بِهِۦۖ وَلَوۡ رَدُّوهُ إِلَى ٱلرَّسُولِ وَإِلَىٰٓ أُوْلِي ٱلۡأَمۡرِ
مِنۡهُمۡ لَعَلِمَهُ ٱلَّذِينَ يَسۡتَنۢبِطُونَهُۥ مِنۡهُمۡۗ وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ
عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ لَٱتَّبَعۡتُمُ ٱلشَّيۡطَٰنَ إِلَّا قَلِيلٗا ٨٣
فَقَٰتِلۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ لَا تُكَلَّفُ إِلَّا نَفۡسَكَۚ وَحَرِّضِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ
عَسَى ٱللَّهُ أَن يَكُفَّ بَأۡسَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۚ وَٱللَّهُ أَشَدُّ بَأۡسٗا
وَأَشَدُّ تَنكِيلٗا ٨٤ مَّن يَشۡفَعۡ شَفَٰعَةً حَسَنَةٗ يَكُن لَّهُۥ
نَصِيبٞ مِّنۡهَاۖ وَمَن يَشۡفَعۡ شَفَٰعَةٗ سَيِّئَةٗ يَكُن لَّهُۥ كِفۡلٞ مِّنۡهَاۗ
وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ مُّقِيتٗا ٨٥ وَإِذَا حُيِّيتُم بِتَحِيَّةٖ فَحَيُّواْ
بِأَحۡسَنَ مِنۡهَآ أَوۡ رُدُّوهَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٍ حَسِيبًا ٨٦



(80) Namni ergamaadhaan bule dhugumatti Rabbiif ajajameera. Yaa ergamichaa! Nama siin buluu dide irratti hin gaddin. To'ataa hojii isaa hordofu goonee isaan irratti si hin ergine. Kan hojii isaa galmeessee isa qormaatu nuhi.

(81) Munaafiqoonni arraba isaaniitiin 'ajaja keetiin bulla' siin jedhu. Yeroo si biraa bahan immoo faallaa waan sitti mul'ifatanii tooftaa dhoksaan baasu. Rabbiin waan isaan dhoksaadhaan tooftaa baasan ni beeka; kanarratti isaan mindeessuuf jira. Gara isaanii hin mil'atin homaa si hin miidhanu. Dhimma kee gara Rabbitti hirkisi. Rabbiin hirkoo ta'uudhaaf gahaadha.

(82) Warri kun Qur'aana xinxalanii 'isa keessa wal dhabbiifi jeeqamiinsi dhibamuu; inni dhugaa Rabbiin biraa dhufe' ta'uu maaliif hin hubanne? Odoo waan Rabbiin alaa biraa dhufee silaa wal dhabbii baay'ee isa keessatti argu turan.

(83) Munaafiqoota kanatti yeroo dhimmi wahii kan nageenyaafi gammachuun Muslimaa yookiin sodaafi gaddi isaanii keessa jiru dhufe isa facaasanii babal'isu. Odoo suuta jedhanii dhimmicha gara ergamaa Rabbiifi (saw) warra ilaalacha, beekumsaafi gorsa beekutti deebisanii silaa warri xinxalu waan godhamuu qabu dhoksuufi babal'isuu irraa kam akka ta'e ni beeku. Yaa Mu'uminootaa! Odoo Rabbiin Islaamaan tola isin irratti oolee Qur'aanaan isin mararfatee waan munaafiqoota kana ittiin mokkore irraa isin bilisa baasuu baatee nama xiqqoo isin irraa ta'e malee silaa waswaasa shayxaanaa hordoftaniittu.

(84) Yaa ergamichaa! Jecha Rabbii ol qabuuf jecha loli; nama siin ala jiru irraa hin gaafatamtu. Ati lubbuu kee lola irratti kaasuu malee hin dirqisiifamne waan ta'eef. Mu'uminoota lola irratti kakaasi. Lola keessaniin Rabbiin humna kaafiroota deebisuun ni kajeelama. Rabbiin humnaan akkaan cimaa; adabbiinis akkaan jabaadha.

(85) Namni nama biraatiif toltuu fiduuf socho'e qoonni mindaa isaaf jira. Namni nama biraatti hamtuu fiduuf socho'e qoonni dilii isaaf jira. Rabbiin waan namoonni hojjatan hundarratti ragaadha; isaan mindeessuuf jira. Nama isin irraa khayrii argamsiisuuf sababa ta'e qoodaafi carraatu isaaf jira. Nama hamtuuf sababa ta'es sanarraa waa isa mudatti.

(86) Yeroo namni tokko salaamtaa isiniin jedhe salaamtaa isaa kan caaluun yookiin kan isa fakkaatuun deebisaa. Caalaadhaan deebisuutu irra filatama. Rabbiin waan isin hojjattan tiksaadha; hundaayyuu hojii isaatiin mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Qur'aana xinxaluun waan isa keessa wal dhabbiin hin jirreef akka inni Rabbiin biraa ta'e nuuf mirkaneessa. Ahkaamni inni qabus guddaa ta'uutu mul'ata.
- Oduu nageenya mu'uminaa jeeqxu yookiin hiriira isaanii jidduutti sodaa facaaftu babal'isuun dhorgaadha.
- Dhimma Muslimootaafi dhimma walii galaa isaan ilaallatu kan dubbachuu qabu beektotaafi warra taayitaa ta'uu qaba.
- Magantaa gaarii kan diliifi haqa namaatti taruun ishee keessa hin jirre dhaabbachuun ni eeyyamama.

اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ ۗ
وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ اللَّهِ حَدِيثًا ﴿٨٧﴾ ۞ فَمَا لَكُمْ فِي الْمُنَافِقِينَ الحزب ١٠
فِئَتَيْنِ وَاللَّهُ أَرْكَسَهُم بِمَا كَسَبُوا ۚ أَتُرِيدُونَ أَن تَهْدُوا مَنْ
أَضَلَّ اللَّهُ ۖ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُ سَبِيلًا ﴿٨٨﴾ وَدُّوا لَوْ تَكْفُرُونَ
كَمَا كَفَرُوا فَتَكُونُونَ سَوَاءً ۖ فَلَا تَتَّخِذُوا مِنْهُمْ أَوْلِيَاءَ حَتَّىٰ
يُهَاجِرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۚ فَإِن تَوَلَّوْا فَخُذُوهُمْ وَاقْتُلُوهُمْ حَيْثُ
وَجَدتُّمُوهُمْ ۖ وَلَا تَتَّخِذُوا مِنْهُمْ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٨٩﴾ إِلَّا الَّذِينَ
يَصِلُونَ إِلَىٰ قَوْمٍ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُم مِّيثَاقٌ أَوْ جَاءُوكُمْ حَصِرَتْ
صُدُورُهُمْ أَن يُقَاتِلُوكُمْ أَوْ يُقَاتِلُوا قَوْمَهُمْ ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ
لَسَلَّطَهُمْ عَلَيْكُمْ فَلَقَاتَلُوكُمْ ۚ فَإِنِ اعْتَزَلُوكُمْ فَلَمْ يُقَاتِلُوكُمْ
وَأَلْقَوْا إِلَيْكُمُ السَّلَمَ فَمَا جَعَلَ اللَّهُ لَكُمْ عَلَيْهِمْ سَبِيلًا ﴿٩٠﴾
سَتَجِدُونَ آخَرِينَ يُرِيدُونَ أَن يَأْمَنُوكُمْ وَيَأْمَنُوا قَوْمَهُمْ كُلَّ
مَا رُدُّوا إِلَى الْفِتْنَةِ أُرْكِسُوا فِيهَا ۚ فَإِن لَّمْ يَعْتَزِلُوكُمْ وَيُلْقُوا
إِلَيْكُمُ السَّلَمَ وَيَكُفُّوا أَيْدِيَهُمْ فَخُذُوهُمْ وَاقْتُلُوهُمْ حَيْثُ
ثَقِفْتُمُوهُمْ ۚ وَأُولَٰئِكُمْ جَعَلْنَا لَكُمْ عَلَيْهِمْ سُلْطَانًا مُّبِينًا ﴿٩١﴾



(87) Rabbiin dhugaan gabbaramaan Isa malee hin jiru. Guyyaa Qiyaamaa isa shakkii hin qabne keessatti isin mindeessuuf jecha jalqabaafi dhuma keessan walitti qabuuf jira. Namni tokkollee Rabbirra dhugaa hin dubbatu.

(88) Yaa Mu'uminootaa! Munaafiqoota waliin jiraachuu keessatti maaliif garee lama wal dhabdutti baatan? Gareen tokko isaan kaafiraa ittiin loluu qabna yoo jedhu gareen biraa immoo ittiin loluun hin ta'u isaan Muslima jedha. Waa'ee isaanii keessatti wal dhabuun isinirraa hin barbaadamu ture. Rabbiin sababa hojii isaanii gara kufriifi jallinaa isaan deebise. Nama Rabbiin qajeeluma isaaf hin laatin qajeelchuu feetuu? Nama Rabbiin jallise karaa gara qajeelumaa isa geessu hin argitu.

(89) Munaafiqoonni odoo isin waan isinirratti bu'etti akkuma isaan kafaran kafartanii kufrii keessatti isaaniin wal qixa taatanii jaalatu. Sababa isaan diina keessan ta'aniif hanga isaan biyya shirkii irraa gara biyya Islaamaatti godaansa iimaana qabaachuu isaanii akeeku godaananutti jaalallee isaan irraa hin godhatinaa. Yoo isaan dugda galanii haala isaanii irra turan bakkuma isaan argitanitti isaan ajjeesaa. Jaalallee dhimma keessanitti aanuufi tumsaa diina keessan irratti isin gargaaru isaan irraa hin godhatinaa.

(90) Garuu namoota isaan irraa gara ummata isiniifi isaan jidduu isiniin loluu dhiisuu irratti waadaan cimaan jirutti dhaqqaban yookiin warra qomni isaanii dhiphatee kan isiniinis ta'ee ummata isaaniitiin loluu hin feene ta'anii gara keessan dhufan malee. Rabbiin odoo fedhee isaaniif mijeessinaan isiniin lolu. Nageenya Rabbiin kaa'e kana Isarraa qeebalaa; isaaniin loluufi booji'uutti hin seeninaa. Yoo isin irraa fagaatanii isiniin loluu dhiisanii isiniin nageenya barbaadanii isiniin bulaniif Rabbiin karaa isin isaan ajjeeftan yookiin boojitan isiniif hin goone.

(91) Yaa Mu'uminootaa! Garee munaafiqaa biroo nageenya argachuuf iimaana isinitti mul'ifatan akkasumas ogga gara ummata isaanii kaafiraatti deebi'anis nagaa ta'uuf kufrii mul'ifatantu jiru. Hanguma kufriifi shirkiitti waamamanuun haala cimaan keessa seenu. Warri kun ogga isiniin loluu hin dhiisin, isin nagoomuuf hin ajajamin, harka isaanii isin irraa hin qabin bakkuma isaan argitanitti qabatii ajjeesaa. Warra amala kana qaban sababa waadaa diiguufi tooftaa baasuu isaanii isaan qabuufi ajjeesuu irratti ragaa ifaa isiniif goone.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Waan haalli garii munaafiqootaa dhokatuuf hukmii isaanii ilaalchisee mu'uminoota jidduutti wal dhabbiin uumame.
- Munaafiqoota waliin jiraachuun akkaataa haala isaaniitiifi bu'aa irratti hundaa'eeti.
- Islaamni haqummaa isaa irraa tokko munaafiqoonni rakkoo ummatatti hin dhaqqabsiisin hin tuqamanu.
- Karaa Rabbii keessatti qabsaa'uun munaafiqoota sababa isaan booda hafanuufi rakkoo dirqamaan himatanuuf adda baasa.

وَمَا كَانَ لِمُؤۡمِنٍ أَن يَقۡتُلَ مُؤۡمِنًا إِلَّا خَطَـٔٗاۚ وَمَن قَتَلَ
مُؤۡمِنًا خَطَـٔٗا فَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ مُّؤۡمِنَةٖ وَدِيَةٞ مُّسَلَّمَةٌ
إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦٓ إِلَّآ أَن يَصَّدَّقُواْۚ فَإِن كَانَ مِن قَوۡمٍ عَدُوّٖ
لَّكُمۡ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ مُّؤۡمِنَةٖۖ وَإِن كَانَ
مِن قَوۡمِۭ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٞ فَدِيَةٞ مُّسَلَّمَةٌ إِلَىٰٓ
أَهۡلِهِۦ وَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ مُّؤۡمِنَةٖۖ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ
شَهۡرَيۡنِ مُتَتَابِعَيۡنِ تَوۡبَةٗ مِّنَ ٱللَّهِۗ وَكَانَ ٱللَّهُ
عَلِيمًا حَكِيمٗا ٩٢ وَمَن يَقۡتُلۡ مُؤۡمِنٗا مُّتَعَمِّدٗا
فَجَزَآؤُهُۥ جَهَنَّمُ خَٰلِدٗا فِيهَا وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ
وَلَعَنَهُۥ وَأَعَدَّ لَهُۥ عَذَابًا عَظِيمٗا ٩٣ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓاْ إِذَا ضَرَبۡتُمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَتَبَيَّنُواْ وَلَا تَقُولُواْ
لِمَنۡ أَلۡقَىٰٓ إِلَيۡكُمُ ٱلسَّلَٰمَ لَسۡتَ مُؤۡمِنٗا تَبۡتَغُونَ
عَرَضَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فَعِندَ ٱللَّهِ مَغَانِمُ كَثِيرَةٞۚ
كَذَٰلِكَ كُنتُم مِّن قَبۡلُ فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ
فَتَبَيَّنُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ٩٤



(92) Mu'uminni yoo dogongoraan ta'e malee mu'umina ajjeesuun hin ta'u. Namni dogongoraan mu'umina ajjeese kaffaaraa sanaa gabrittii mu'umina bilisoomsuutu isarra jira. Firoottan isa ajjeesanii warra isa dhaalan irra immoo gumaa warra isa ajjeefameetti kennamutu jira. Yoo isaan gumaa dhiisan garuu irraa kufa. Yoo namichi ajjeefame ummata isiniin lolaaru irraa ta'ee inni Mu'umina ta'e gabrittii mu'umina bilisoomsuutu irra jira; gumaan irra hin jiru. Yoo inni ajjeefame mu'umina ta'uu dhabee ummata jidduu keessaniifi jidduu isaanii waadaan nageenyaa jiru ta'e firoota isa ajjeesee irra gumaa gara warra nama du'e dhaalanuutti kaffaluutu jira; isa ajjeese irra immoo kaffaaraadhaaf jecha gabrittii mu'umina bilisoomsuutu jira. Yoo nama bilisoomsu dhabe yookiin mallaqa isaa kennuu dadhabe sooma ji'a lamaa walitti fufamaa ta'e odoo adda hin kutin soomuutu irra jira. Kun akka Rabbiin tawbaa isaa qeebaluufi. Rabbiin hojiifi niyyaa gabroota Isaa ni beeka. Sharii'aafi uumama isaa keessatti ogeessa.

(93) Namni beekaatuma haqaan maleetti mu'umina ajjeese mindaan isaa jahannama seenee keessatti hafuudha. Rabbiin isarratti dallana; rahmata isaa irraa isa ari'a. Adabbii guddaa isaaf qopheessa.

(94) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Yeroo qabsoodhaaf karaa Rabbii keessatti baatan waa'ee namoota ittiin lolaartanuu hubadhaa. Nama waan muslima ta'uu isaa akeeku isinitti mul'iseen 'ati mu'uminaa miti; wanti kanatti si kaase lubbuufi qabeenya keetiif sodaatteeti' hin jedhinaa. Meeshaa addunyaa badduu kan akka boojuu barbaaddanii isa hin ajjeesinaa; Rabbiin bira waan nama duroomsu baay'eetu jira. Inni ishee kana caalaa guddaadha. Isinis duraan akkuma namicha iimaana isaa ummata isaa irraa dhoksuu turtan. Rabbiin Islaamaan tola isin irratti oolee dhiiga keessan tikse. Kanaafuu mirkaneeffadhaa. Rabbiin hojii keessan irraa homaa isa hin dhokatu; sanarratti isin mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Qur'aanni lubbuu mu'uminaa akkaan kabaje. Kabaja ishee tuquu akkaan lole; sana irrattis adabbii guddaa qopheesse.
- Aqiidaan Ahlassunnaa mu'uminni nama ajjeese ibidda keessatti hin hafu; yeroo dheeraadhaaf adabamee keessaa baafama jedha.
- Jihaada keessatti mirkaneeffachuun namoota irratti murteessuudhaaf ariifachuu dhiisuun dirqama.

لَّا يَسۡتَوِي ٱلۡقَٰعِدُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ غَيۡرُ أُوْلِي ٱلضَّرَرِ وَٱلۡمُجَٰهِدُونَ
فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡۚ فَضَّلَ ٱللَّهُ ٱلۡمُجَٰهِدِينَ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ
وَأَنفُسِهِمۡ عَلَى ٱلۡقَٰعِدِينَ دَرَجَةٗۚ وَكُلّٗا وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ وَفَضَّلَ ٱللَّهُ
ٱلۡمُجَٰهِدِينَ عَلَى ٱلۡقَٰعِدِينَ أَجۡرًا عَظِيمٗا ٩٥ دَرَجَٰتٖ مِّنۡهُ وَمَغۡفِرَةٗ
وَرَحۡمَةٗۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمًا ٩٦ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ
ظَالِمِيٓ أَنفُسِهِمۡ قَالُواْ فِيمَ كُنتُمۡۖ قَالُواْ كُنَّا مُسۡتَضۡعَفِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ
قَالُوٓاْ أَلَمۡ تَكُنۡ أَرۡضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةٗ فَتُهَاجِرُواْ فِيهَاۚ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَأۡوَىٰهُمۡ
جَهَنَّمُۖ وَسَآءَتۡ مَصِيرًا ٩٧ إِلَّا ٱلۡمُسۡتَضۡعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ
وَٱلنِّسَآءِ وَٱلۡوِلۡدَٰنِ لَا يَسۡتَطِيعُونَ حِيلَةٗ وَلَا يَهۡتَدُونَ سَبِيلٗا ٩٨
فَأُوْلَٰٓئِكَ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَعۡفُوَ عَنۡهُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَفُوًّا غَفُورٗا ٩٩ ۞ وَمَن
يُهَاجِرۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ يَجِدۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُرَٰغَمٗا كَثِيرٗا وَسَعَةٗۚ وَمَن
يَخۡرُجۡ مِنۢ بَيۡتِهِۦ مُهَاجِرًا إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ثُمَّ يُدۡرِكۡهُ ٱلۡمَوۡتُ فَقَدۡ
وَقَعَ أَجۡرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ١٠٠ وَإِذَا ضَرَبۡتُمۡ فِي
ٱلۡأَرۡضِ فَلَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن تَقۡصُرُواْ مِنَ ٱلصَّلَوٰةِ إِنۡ خِفۡتُمۡ
أَن يَفۡتِنَكُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْۚ إِنَّ ٱلۡكَٰفِرِينَ كَانُواْ لَكُمۡ عَدُوّٗا مُّبِينٗا ١٠١

الحزب ١٠



(95) Mu'uminni karaa Rabbii keessatti qabsaa'uu irraa taa'anu kan warra rakkoo qaban akka dhukkubsataatiin ala jiran warra qabeenyaafi lubbuu isaaniitiin karaa Rabbii keessatti qabsaa'anuun wal hin qixxaa'anu. Rabbiin warra qabeenyaafi lubbuu isaaniitiin karaa Rabbii keessatti qabsaa'an warra qabsoo irraa taa'an irra caalchiseera. Warra loluufi sababa rakkootiif lola irraa taa'u hundaafuu Rabbiin mindaa isaaniif malu qopheesse. Rabbiin warra qabsaa'anu warra taa'an irra mindaa guddaa isaaniif kennuudhaan caalchise.

(96) Mindaan kun qubannaa gariin ishee gubbaa garii taate araarama yakkaatiifi rahmata waliini. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas.

(97) Warra odoo isaan biyya kufrii irraa gara biyya Islaamaatti godaanuu dhiisuudhaan of miidhanii jiranuu maleykaan isaan ajjeefte ogga lubbuu isaanii fuutu isaan jiilchuuf jecha 'haala kam irra turtan? Maaliin mushrika irraa adda baatan?' jettiin. Diiggatanii 'dadhaboo tooftaafi humna ittiin of irraa deebisuu dandeenyu hin qabne turre' jedhu. Ammas maleykaan isaan jiilchuu jecha 'sila dachiin Rabbii akka isin itti godaantanii amantiifi lubbuu keessaniin nagaa taatanuuf ballaa hin taanee?' jetti. Warri kun qubannaan isaanii ibidda; isheen isaaniif deebiifi qubannaa ta'uun fokkatteetti.

(98) Dinniina kana irraa dadhaboon dhiiraa, dubartiifi daa'ima irraa ta'an kan humna ittiin miidhaa deebifatan hin qabne, tooftaa wahii ittiin jalaa bahan hin qabne siinoo baafamu.

(99) Warra kana Rabbiin rahmata isaatiin irra taruun mirkanaa'aadha. Rabbiin gabroota Isaatiif irra dabraa warra tawbateef immoo araaramaadha.

(100) Namni biyya kufrii irraa gara biyya Islaamaatti jaalala Rabbii barbaacha godaane dachii ishee itti godaane keessatti bakka jiraatuufi lafa ballaa, kabajaa, soorataafi bal'ina argata. Namni gara Rabbiifi ergamaa Isaa godaanuuf manaa bahee ergasii odoo inni bakka godaansa isaa hin dhaqqabin duuti itti dhufe mindaan isaa Rabbiin biratti mirkanaa'eera. Bakka itti godaanaaru dhaqqabuu dhabuun isa hin miidhu. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas.

(101) Yeroo dachii keessa imala deemtanii rakkoon kaafiroota irraa isin mudachuu sodaattan salaata raka'aa afurii gara lamaatti gabaabsuun badiin isin irra hin jiru. Isiniif diinummaan kaafiraa ifa galaadha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Karaa Rabbii keessatti qabsaa'uun sadarkaa guddaa qaba. Mindaan warra qabsaa'uus guddaadha. Rabbiin sadarkaa eenyunuu hin dhaqqabne isaaniif wareege.
- Warra dadhaboo dirqamummaan jihaadaa irraa kufa; yoo niyyaan isaanii tole mindaas ni argatu.
- Karaa Rabbii keessatti godaanuun sadarkaa guddaa qaba. Nama biyya isaa keessatti amantii isaa irratti sodaatee dandeettii qabu irratti dirqama.
- Imala keessatti salaata gabaabsuun eeyyamamaadha.

وَإِذَا كُنتَ فِيهِمْ فَأَقَمْتَ لَهُمُ ٱلصَّلَوٰةَ فَلْتَقُمْ طَآئِفَةٌ
مِّنْهُم مَّعَكَ وَلْيَأْخُذُوٓا۟ أَسْلِحَتَهُمْ ۖ فَإِذَا سَجَدُوا۟ فَلْيَكُونُوا۟
مِن وَرَآئِكُمْ وَلْتَأْتِ طَآئِفَةٌ أُخْرَىٰ لَمْ يُصَلُّوا۟ فَلْيُصَلُّوا۟
مَعَكَ وَلْيَأْخُذُوا۟ حِذْرَهُمْ وَأَسْلِحَتَهُمْ ۗ وَدَّ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ لَوْ تَغْفُلُونَ عَنْ أَسْلِحَتِكُمْ وَأَمْتِعَتِكُمْ فَيَمِيلُونَ
عَلَيْكُم مَّيْلَةً وَٰحِدَةً ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِن كَانَ بِكُمْ
أَذًى مِّن مَّطَرٍ أَوْ كُنتُم مَّرْضَىٰٓ أَن تَضَعُوٓا۟ أَسْلِحَتَكُمْ ۖ
وَخُذُوا۟ حِذْرَكُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ﴿١٠٢﴾
فَإِذَا قَضَيْتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ قِيَٰمًا وَقُعُودًا وَعَلَىٰ
جُنُوبِكُمْ ۚ فَإِذَا ٱطْمَأْنَنتُمْ فَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ
كَانَتْ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ كِتَٰبًا مَّوْقُوتًا ﴿١٠٣﴾ وَلَا تَهِنُوا۟ فِى
ٱبْتِغَآءِ ٱلْقَوْمِ ۖ إِن تَكُونُوا۟ تَأْلَمُونَ فَإِنَّهُمْ يَأْلَمُونَ كَمَا
تَأْلَمُونَ ۖ وَتَرْجُونَ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا يَرْجُونَ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ
عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٠٤﴾ إِنَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ لِتَحْكُمَ
بَيْنَ ٱلنَّاسِ بِمَآ أَرَىٰكَ ٱللَّهُ ۚ وَلَا تَكُن لِّلْخَآئِنِينَ خَصِيمًا ﴿١٠٥﴾



(102) Yaa ergamichaa! Yeroo diinaan loltan ogga loltoota keessa jirtu yeroo isaan salaachisuu feete loltoota garee lamatti qoodi. Gareen isaan irraa ta'e si waliin salaatti. Gareen biraa isin tiksiti. Gareen duraa yeroo raka'aa tokko imaama waliin salaatte mataa isheetiif salaata guuttatti. Ogga salaatanii ka'an gara diinaa deemanii gareen tiksaa irra turte kan hin salaatin dhuftee raka'aa tokko imaama waliin haa salaattu. Yeroo imaamni salaamtaa jedhe isa hafe ofiif guuttatu. Diina isaaniitti haa dammaqanu; meeshaa isaaniis haa baadhatanu. Warri kafaran odoo isin ogga salaattan meeshaa lolaafi kan biroo irraa dagattanii dabiinsa tokkicha isin irratti dabanii dagannaa keessan keessatti isin qabanii jaalatu. Yoo rakkoon roobaa yookiin dhukkubni isin irra jiraate meeshaa keessan baachuu dhiiftanii lafa kaa'uun rakkoo hin qabu. Garuu diina keessanitti dammaqaa. Rabbiin kaafirootaaf adabbii xinneessaa qopheesseera.

(103) Yaa Mu'uminootaa! Ogga salaata irraa raawwattan haala keessan hunda dhaabbii, taa'ichaafi cinnacha keessan irratti tasbiiha, tahmiidaafi tahliilaan Rabbiin yaadadhaa. Yeroo sodaan isin irraa deemee nagaa taatan bifa ajajamtanitti arkaana, waajibaafi sunnaa salaataa guutuudhaan salaataa. Salaanni Mu'uminoota irratti dirqama yeroodhaan daangeffame taateetti. Rakkoof yoo ta'e malee ishee tursiisuun hin ta'u. Kun yeroo biyya jiranu; ogga imalaa immoo gabaabfachuufi walitti qabuun ni eeyyamama.

(104) Yaa Mu'uminootaa! Diina keessan kaafirootaa barbaaduu irraa hin dadhabinaa. Yoo isin ajjeechaafi madaa isin tuqu irraa laalattu taatan isaanis akkuma isin laalattan laalatu. Obsi isaanii obsa keessan hin caalin. Isin mindaa, tumsaafi gargaarsa isaan hin kajeelle Rabbirraa kajeeltu. Rabbiin haala gabroota isaa beekaadha; uumamaafi sharii'aa Isaa keessattis ogeessa.

(105) Yaa ergamichaa! Nuti Qur'aana haqa of keessaa qabu akka ati jidduu namootaatti waan Rabbiin si barsiiseen murteessituuf sirratti buufne. Warra mataa ofiifi amaanaa isaanii gananiif falmaa isaan irraa deebisu hin ta'in.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Salaanni khawfii eeyyamamuufi ahkaama isheetu jira.
- Haala kam keessattuu sababa guutuun barbaachisaadha; odoma ibaadaa keessatti ta'eeyyuu namni ishee dhiisuun hin eeyyamamu.
- Yeroo hundaa Rabbiin yaadachuun karaa godhamaadha. Inni jireenyaafi tasgabbii qalbiiti.
- Yeroo diinaan lolan dadhabuufi nuffuun dhorgamaadha; obsuun immoo dirqama.

وَٱسۡتَغۡفِرِ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ١٠٦ وَلَا تُجَٰدِلۡ
عَنِ ٱلَّذِينَ يَخۡتَانُونَ أَنفُسَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ
خَوَّانًا أَثِيمٗا ١٠٧ يَسۡتَخۡفُونَ مِنَ ٱلنَّاسِ وَلَا يَسۡتَخۡفُونَ
مِنَ ٱللَّهِ وَهُوَ مَعَهُمۡ إِذۡ يُبَيِّتُونَ مَا لَا يَرۡضَىٰ مِنَ ٱلۡقَوۡلِۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا يَعۡمَلُونَ مُحِيطًا ١٠٨ هَٰٓأَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ
جَٰدَلۡتُمۡ عَنۡهُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فَمَن يُجَٰدِلُ ٱللَّهَ عَنۡهُمۡ
يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ أَم مَّن يَكُونُ عَلَيۡهِمۡ وَكِيلٗا ١٠٩ وَمَن يَعۡمَلۡ
سُوٓءًا أَوۡ يَظۡلِمۡ نَفۡسَهُۥ ثُمَّ يَسۡتَغۡفِرِ ٱللَّهَ يَجِدِ ٱللَّهَ غَفُورٗا
رَّحِيمٗا ١١٠ وَمَن يَكۡسِبۡ إِثۡمٗا فَإِنَّمَا يَكۡسِبُهُۥ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمٗا ١١١ وَمَن يَكۡسِبۡ خَطِيٓـَٔةً
أَوۡ إِثۡمٗا ثُمَّ يَرۡمِ بِهِۦ بَرِيٓـٔٗا فَقَدِ ٱحۡتَمَلَ بُهۡتَٰنٗا وَإِثۡمٗا مُّبِينٗا
١١٢ وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكَ وَرَحۡمَتُهُۥ لَهَمَّت طَّآئِفَةٞ مِّنۡهُمۡ
أَن يُضِلُّوكَ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمۡۖ وَمَا يَضُرُّونَكَ
مِن شَيۡءٖۚ وَأَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَعَلَّمَكَ
مَا لَمۡ تَكُن تَعۡلَمُۚ وَكَانَ فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكَ عَظِيمٗا ١١٣

106 Araaramaafi dhiifama Rabbirraa barbaadi. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas.

107 Nama ganee ka'ee ganuu isaa dhoksu irraa hin falmin. Rabbiin warra gantuu kijibduu kana hin jaalatu.

108 Yeroo yakka hojjatan sodaafi qaanfii irraa kan ka'e namarraa dhokatu. Rabbirraa immoo hin dhokatanu. Inni beekumsaan isaanitti marsee isaanii waliin jira. Ogga jecha irraa waan inni hin jaalanne kan akka nama yakkamaa irraa deebisuufi nama qulqulluu cubbeessuu dhoksaan tooftaa baasanu homaa Isa hin dhokatu. Rabbiin waan isaan iccitiifi mul'isanii hojjatan marsaadha. Homaa Isa hin dhokatu isaan mindeessuuf jira.

109 Yaa warri dhimmi isaan yakka hojjatanii isin yaachisee addunyaa irratti qulqullina isaanii mirkaneessitanii adabbii irraa deebisuuf falmitanu eenyumatu Guyyaa Qiyaamaa Rabbiin isaaniif falma? Inni dhugaa isaanii beeka. Eenyutu guyyaa sana isaaniif wabii ta'a? Shakkii tokko malee eenyunuu sana hin danda'u.

110 Namni hojii hamaa hojjate yookiin yakka raawwachuudhaan lubbuu ofii miidhee ergasii badii isaa amanee gaabbee Rabbirraa araarama barbaade Rabbiin yoomuu badii isaatiif araaramaa isa mararfataa ta'uu arga.

111 Namni badii xiqqaa yookiin guddaa raawwate adabbiin isaa isuma qofarra jira. Kan biraatti hin taru. Rabbiin hojii gabrootaa beekaadha; uumamaafi sharii'aa Isaa keessattis ogeessa.

112 Namni odoo itti hin yaadin dogongora raawwate yookiin yaadee dilii hojjatee ergasii nama hamtuu sana irraa qulqulluu ta'e ittiin bir'ate hojii isaa sanaan cubbuu cimaafi yakka guddaa baadhateera.

113 Yaa ergamichaa! Odoo Rabbiin tola Isaatiin si tiksuu baatee gareen warra of gananuu kun haqa irraa si jallisanii haqaan malee akka murteessitu yaadaniiru. Dhugaatti immoo of malee homaa hin jallisanu. Sababni isaas bu'aan jallisuuf yaaluu isaanii kun isaanumatti deebi'a. Rabbiin Qur'aanaafi hadiisa sirratti buuse. Qajeelfamaafi ifaa waan ati duraan hin beekne si barsiise. Tolli Rabbiin tiksaafi nabiyyummaadhaan sirratti oole guddaadha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Yakkamtoota irraa deebisuufi falmuun dhorgaadha. Sababni isaas badii irratti wal gargaaruu waan ta'eefi.
- Mu'umina dhugaatiif sodaan, kabajaafi qaanfiin inni Rabbirraa qabu waan hundaa ol ta'uu qaba.
- Nama lubbuu ofii miidheef rahmanniifi araaramni Rabbii bal'aadha.
- Nama qulqulluu bir'achuufi waan inni hin hojjatin irra kaa'uun dhorgaadha. Namni kana hojjate kijibaafi yakka cimaa keessa seeneera.

نصف الحزب ١٠

۞ لَّا خَيْرَ فِي كَثِيرٍ مِّن نَّجْوَىٰهُمْ إِلَّا مَنْ أَمَرَ بِصَدَقَةٍ
أَوْ مَعْرُوفٍ أَوْ إِصْلَٰحٍ بَيْنَ ٱلنَّاسِ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ
ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١١٤﴾ وَمَن
يُشَاقِقِ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُ ٱلْهُدَىٰ وَيَتَّبِعْ غَيْرَ
سَبِيلِ ٱلْمُؤْمِنِينَ نُوَلِّهِۦ مَا تَوَلَّىٰ وَنُصْلِهِۦ جَهَنَّمَ ۖ وَسَآءَتْ
مَصِيرًا ﴿١١٥﴾ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِۦ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ
ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًۢا
بَعِيدًا ﴿١١٦﴾ إِن يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ إِنَٰثًا وَإِن يَدْعُونَ
إِلَّا شَيْطَٰنًا مَّرِيدًا ﴿١١٧﴾ لَّعَنَهُ ٱللَّهُ ۘ وَقَالَ لَأَتَّخِذَنَّ مِنْ
عِبَادِكَ نَصِيبًا مَّفْرُوضًا ﴿١١٨﴾ وَلَأُضِلَّنَّهُمْ وَلَأُمَنِّيَنَّهُمْ
وَلَءَامُرَنَّهُمْ فَلَيُبَتِّكُنَّ ءَاذَانَ ٱلْأَنْعَٰمِ وَلَءَامُرَنَّهُمْ
فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلْقَ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يَتَّخِذِ ٱلشَّيْطَٰنَ وَلِيًّا مِّن
دُونِ ٱللَّهِ فَقَدْ خَسِرَ خُسْرَانًا مُّبِينًا ﴿١١٩﴾ يَعِدُهُمْ
وَيُمَنِّيهِمْ ۖ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٢٠﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ
مَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ وَلَا يَجِدُونَ عَنْهَا مَحِيصًا ﴿١٢١﴾



(114) Haasawa namni iccitiin haasa'u baay'ee keessa toltuufi faayidaan hin jiru. Yoo haasaan isaanii sadaqaa, toltuu sharii'aan ittiin dhufeefi warra wal dhaban waliin nagoomsuutti ajajuu ta'e malee. Nama jaalala Rabbii barbaacha kana hojjate mindaa guddaa isaaf kennuuf jirra.

(115) Nama erga dhugaan isaaf galee waan ergamaan ittiin dhufe faallessee karaa Mu'uminootaatiin ala jiru hordofe waanuma inni ofiif filate irratti isa dhiifna. Waan inni odoo beekuu haqarraa deebi'eef haqa isa hin qunnamsiifnu. Ibidda jahannamaa isa seensifna; isheen jiraattota isheetiif deebii ta'uun fokkateera.

(116) Rabbiin isatti qindeeffamuu hin araaramu; mushrika ibidda keessatti hambisa. Yakka shirkii gadii rahmata Isaatiin abbaa fedheef ni araarama. Namni waan biraa Rabbitti qindeesse dhugumatti dhama'ee haqa irraa jallina fagoo fagaateera. Kunis uumaafi uumama wal qixxeesse waan ta'eef.

(117) Mushrikoonni kun Rabbii waliin gabbaramtoota maqaa dubartiitiin moggaafamte kan akka Laatiifi Uzzaa malee homaa gabbaraa hin jiranu. Isheen bu'aas ta'ee miidhaa hin qabdu. Dhugaadhaan shayxaana fincilaa ajaja Rabbii irraa bahaa ta'e malee gabbaraa hin jiranu. Isatu sana gabbaruutti isaan ajaje waan ta'eef.

(118) Kanaafuu Rabbiin rahmata irraa isa fageesse. Shayxaanni kun kakataa 'gabroota kee irraa garee beekamaa wahii tolfadheen jallisa' Rabbii isaatiin jedhe.

(119) Karaa kee sirrii irraa nan deebisa. Waadaa kijibaa kan jallina isaanii isaaniif miidhagsitun isaan hawwisiisa. Waan ishee irraa halaala godhe haraamomsuuf akka isaan gurra beelladaa kutanun ajaja. Uumama Rabbii jijjiiruuttis isaanin ajaja. Namni shayxaana aanaa ittiin ajajamu taasifate dhugumatti hoongoo ifa galaa hoonga'eera.

(120) Shayxaanni waadaa kijibaa isaaniif seena. Hawwii dharaa isaan hawwisiisa. Qabatamaan immoo waadaa dharaa dhugaa hin qabne malee isaaniif hin wareegu.

(121) Warri tarkaanfii shayxanaafi waan inni isaan irratti dubbisu hordofan qubannaan isaanii ibidda jahannami; ishee irraa bakka baqatanii itti daban wahii hin argatanu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Iccitiin namootaa baay'een isaa toltuun keessa hin jiru. Inumaayyuu badiitu keessa jira.
- Ergamaa diduufi karaa Mu'uminootaa faallessuun booddeen isaa Rabbirraa fagaachuudha; ibidda seenuudhas.
- Yakki hunduu fedhee Rabbii jala jira; abbaa hojjateef dhiifamuun ni mala. Garuu shirkii Rabbiin hin araaramu.
- Kaayyoon shayxaanaa namoota ibaadaa Rabbii irraa dhorguudha. Karoorri isaa inni guddaan immoo hawwii gowwoomsaafi waadaa kijibaatiin dhara bareechuudha.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَنُدۡخِلُهُمۡ جَنَّٰتٖ
تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ
حَقّٗاۚ وَمَنۡ أَصۡدَقُ مِنَ ٱللَّهِ قِيلٗا ١٢٢ لَّيۡسَ بِأَمَانِيِّكُمۡ
وَلَآ أَمَانِيِّ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِۗ مَن يَعۡمَلۡ سُوٓءٗا يُجۡزَ بِهِۦ
وَلَا يَجِدۡ لَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ١٢٣ وَمَن
يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ
فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ وَلَا يُظۡلَمُونَ نَقِيرٗا ١٢٤ وَمَنۡ
أَحۡسَنُ دِينٗا مِّمَّنۡ أَسۡلَمَ وَجۡهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ وَٱتَّبَعَ
مِلَّةَ إِبۡرَٰهِيمَ حَنِيفٗاۗ وَٱتَّخَذَ ٱللَّهُ إِبۡرَٰهِيمَ خَلِيلٗا ١٢٥ وَلِلَّهِ
مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٖ
مُّحِيطٗا ١٢٦ وَيَسۡتَفۡتُونَكَ فِي ٱلنِّسَآءِۖ قُلِ ٱللَّهُ يُفۡتِيكُمۡ
فِيهِنَّ وَمَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ فِي يَتَٰمَى ٱلنِّسَآءِ
ٱلَّٰتِي لَا تُؤۡتُونَهُنَّ مَا كُتِبَ لَهُنَّ وَتَرۡغَبُونَ أَن تَنكِحُوهُنَّ
وَٱلۡمُسۡتَضۡعَفِينَ مِنَ ٱلۡوِلۡدَٰنِ وَأَن تَقُومُواْ لِلۡيَتَٰمَىٰ بِٱلۡقِسۡطِۚ
وَمَا تَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِهِۦ عَلِيمٗا ١٢٧



Rabbiin yeroma mindaa warra shayxaana hordofuu dubbatee ka'u mindaa warra ergamoota hordofuu itti aanse. Ni jedhe:

(122) Warra Rabbitti amananii hojii gaarii Isatti dhiheessu hojjatan jannata jalee gamoo ishee laggeen yaatu isaan seensifna. Ishee keessatti hafu. Waadaa Rabbiin biraa ta'e beellamaman. Waadaan Isaa immoo dhugaadha. Inni waadaa hin diigu. Homaallee kan Rabbirra dhugaa dubbatu hin jiru.

(123) Yaa Muslimootaa! Dhimmi milkuufi bilisa ba'uu hawwii keessan hin hordofu; kan abbootii kitaabaas hin hordofu. Dhimmichi hojii hordofa. Namni isin irraa hojii hamaa hojjate Guyyaa Qiyaamaa ittiin mindeeffama. Rabbii gaditti aanaa bu'aa isaaf buusuufi tumsaa miidhaa isarraa deebisu hin argatu.

(124) Namni dhiira yookiin dubartii irraa ta'ee haala Rabbitti amanee jiruun hojii gaarii hojjate warri kun jannata seenu. Mindaa hojii isaanii irraas odoma hanga qabxii gubbaa qola tamrii jiru ta'eeyyuu homaa hin hir'ifamu.

(125) Namni tokkollee kan nama gubbaafi keessaan Rabbiif ajajamee hojii isaatiin waan sharii'aan karaa godhe hordofuudhaan gaaromsee amantii Ibraahiim isa shirkiifi kufrii irraa gara tawhiidaatti dabe hordofe caalaa amantiidhaan irra gaarii hin jiru. Rabbiin nabiyyii Isaa Ibraahiimiin nabiyyoota biraa irra jaalala guutuudhaan filateera.

(126) Mootummaan waan samiifi dachii keessaa kan Rabbiiti. Rabbiin uumama Isaa hundattuu beekumsaafi dandeettiidhaan marsaadha.

(127) Yaa ergamichaa! Waa'ee dubartootaa keessatti mirgaafi dirqama isaanii irraa si gaafatu. Yaa Muhammad (saw) jedhi: 'waa'ee dubara yatiimaa kan bulchiinsa keessan jala jirtuufi ishee isin mahriifi dhaala Rabbiin isheef murteesse hin kennineef kan ishee fuuchuu hin feene qabeenya ishee barbaachaaf heerumuu immoo ishee dhorgitan keessatti waan isin gaafattan Rabbitu isiniif ibsa; wanti Qur'aana keessatti dubbifamus isiniif ibsa. Waan warra dadhaboo keessatti isin irratti dirqama ta'u kan akka haqa isaan dhaalarraa qaban kennuufii, qabeenya isaanii irratti moohuudhaan isaan miidhuu dhiisuu isiniif ibsa. Akkasumas haqaafi waan dhimma yatiimaa addunyaafi aakhiraatti tolchuun dhaabachuun dirqama ta'uu isiniif ibsa. ' Toltuu waan isin yatiimaafi namoota birootiif illee hojjattan Rabbiin ni beeka. Isin mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mindaan Rabbiin biraa hawwiifi falmii qofaan hin argatamu. Iimaanaafi hojii gaariin dirqama.
- Mindaan waanuna hojjatan irraayi. Namni hamtuu hojjate ittiin mindeeffama. Namni toltuu hojjate irra gaarii isheetiin mindeeffama.
- Ikhlaasniifi ergamaa hordofuun madaala hojiin Rabbiin biratti qeebalamuuti.
- Rabbiin haqa dadhabdoota dubartiifi daa'imoota irraa ta'anii ni jabeesse. Isin irratti daangaa taruu haraama godhe. Bu'aa isaanii eegsisuu immoo dirqama godhe.

وَإِنِ ٱمۡرَأَةٌ خَافَتۡ مِنۢ بَعۡلِهَا نُشُوزًا أَوۡ إِعۡرَاضٗا فَلَا جُنَاحَ
عَلَيۡهِمَآ أَن يُصۡلِحَا بَيۡنَهُمَا صُلۡحٗاۚ وَٱلصُّلۡحُ خَيۡرٞۗ
وَأُحۡضِرَتِ ٱلۡأَنفُسُ ٱلشُّحَّۚ وَإِن تُحۡسِنُواْ وَتَتَّقُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ
كَانَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٗا ١٢٨ وَلَن تَسۡتَطِيعُوٓاْ أَن تَعۡدِلُواْ
بَيۡنَ ٱلنِّسَآءِ وَلَوۡ حَرَصۡتُمۡۖ فَلَا تَمِيلُواْ كُلَّ ٱلۡمَيۡلِ فَتَذَرُوهَا
كَٱلۡمُعَلَّقَةِۚ وَإِن تُصۡلِحُواْ وَتَتَّقُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
غَفُورٗا رَّحِيمٗا ١٢٩ وَإِن يَتَفَرَّقَا يُغۡنِ ٱللَّهُ كُلّٗا مِّن سَعَتِهِۦۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ وَٰسِعًا حَكِيمٗا ١٣٠ وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَلَقَدۡ وَصَّيۡنَا ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِن
قَبۡلِكُمۡ وَإِيَّاكُمۡ أَنِ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ وَإِن تَكۡفُرُواْ فَإِنَّ لِلَّهِ
مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَنِيًّا حَمِيدٗا
١٣١ وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا
١٣٢ إِن يَشَأۡ يُذۡهِبۡكُمۡ أَيُّهَا ٱلنَّاسُ وَيَأۡتِ بِـَٔاخَرِينَۚ وَكَانَ
ٱللَّهُ عَلَىٰ ذَٰلِكَ قَدِيرٗا ١٣٣ مَّن كَانَ يُرِيدُ ثَوَابَ ٱلدُّنۡيَا فَعِندَ ٱللَّهِ
ثَوَابُ ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ سَمِيعَۢا بَصِيرٗا ١٣٤



(128) Dubartiin yoo abbaa manaa ishee irraa ishee irraa fagaachuufi ishee fedhuu dhiisuu sodaatte haqa isheedhaaf dirqama ta'u garii dhiiftee walii galuun rakkoo hin qabu. Wal hiikuurra walitti nagoomuutu irra isaaniif caala. Lubbuun saassannaafi doynummaa irratti uumamte. Haqa ishee irraa gadi bu'uu hin feetu. Dhirsaafi niitiin lubbuu isaanii dhiifamaafi irra walii taruu leenjisuu qabu. Yoo dhimma keessan cufa keessatti ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaattan Rabbiin waan isin hojjattan beekaadha. Homaa Isa hin dhokatu; isin mindeessuuf jira.

(129) Yaa dhirsootaa! Niitolii keessan jidduutti jaalala qalbii odoma akkam bololtaniiyyuu guutummaatti wal qixxeessuu hin dandeessanu. Kun sababa fedhii keessaniin alaa ta'uutu mala. Ishee hin jaallanne irraa guutummaatti dabdanii rarraafamtuu gootanii hin dhiisinaa. Yoo isin lubbuu keessan waan isheen hin feene hojjachiisuudhaan walitti nagoomsitanii Rabbiin sodaattan Rabbiin isiniif araaramaa mararfataadhas.

(130) Yoo dhirsaafi niitiin hiikaadhaan adda bahan Rabbiin tola Isaa irraa hunda isaaniituu ni duroomsa. Dhiiras niitii gaarii isaaf kennee isheerraa ni duroomsa; isheedhaafis dhirsa gaarii kennee isarraa duroomsa. Rabbiin abbaa tolaafi rahmata guddaati. Sharii'aa isaa keessattis ogeessa.

(131) Mootummaan waan samii, dachiifi jidduu lamaan isaanii jiruu kan Rabbiiti. Abbootii kitaabaa yahuudaafi nasaaraa irraa ta'aniifi isiniifis ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa jechuu dhaamneerra. Yoo kanatti kafartaniif lubbuu keessan malee homaa hin miitanu. Rabbiin isin isaaf ajajamuu irraa dureessa. Mootummaan waan samiifi dachii keessa jiruu kan isaati. Inni uumama isaa hunda irraayyuu dureessa. Amalaafi gocha isaa hunda irrattis faarfamaadha.

(132) Mootummaan waan samiifi dachii keessa jiru hundaa kan Rabbiiti. Ittiin bulamuus haqa godhata. Dhimma uumama isaa hunda garagaggalchuuf Rabbiin gahaadha.

(133) Yaa namootaa! Rabbiin yoo fedheef isin halaakee namoota biraa kan Rabbiif ajajaman fida. Rabbiin kana irratti danda'aa ta'eera.

(134) Yaa namootaa! Namni isinirraa hojii isaatiin mindaa addunyaa qofa fedha ta'e Rabbiin bira mindaan addunyaafi aakhiraa jiraachuu haa beeku. Mindaa isaan lamaanii Rabbiin biraa haa barbaadu. Rabbiin jecha keessan dhagahaafi gocha keessan argaa ta'eera. Isheerratti isin mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Yeroo wal dhabbii dhirsaafi niitii walitti araarsuun jaalatamaadha. Haqa ofii irraa gadi bu'anii araaraaf bakka kennuun barbaachisaadha.
- Rabbiin jidduu niitoleetti haqa hojjachuu dirqama godhe. Keessumaayuu waan addunyaatti rarra'u kan dandeettii dhirsaa keessa jiru keessatti. Sharii'aan waan dandeettii namaatiin alaa kan akka jaalalaa keessatti ni laaffisa.
- Dhirsaafi niitiin yeroo waliin jiraachuu dadhaban adda bahuun rakkoo hin qabu.
- Dhaamsi ummata hunda, jalqabaafi dhuma isaanii wal geesse ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa kan jedhuudha.

ثلاثة أرباع الحزب ١٠

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُواْ قَوَّٰمِينَ بِٱلْقِسْطِ شُهَدَآءَ لِلَّهِ وَلَوْ
عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمْ أَوِ ٱلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَ ۚ إِن يَكُنْ غَنِيًّا أَوْ فَقِيرًا
فَٱللَّهُ أَوْلَىٰ بِهِمَا ۖ فَلَا تَتَّبِعُواْ ٱلْهَوَىٰٓ أَن تَعْدِلُواْ ۚ وَإِن تَلْوُۥٓاْ
أَوْ تُعْرِضُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ١٣٥ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ ءَامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِى نَزَّلَ
عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ مِن قَبْلُ ۚ وَمَن يَكْفُرْ
بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ فَقَدْ ضَلَّ
ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ١٣٦ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ ثُمَّ ءَامَنُواْ ثُمَّ
كَفَرُواْ ثُمَّ ٱزْدَادُواْ كُفْرًا لَّمْ يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ
سَبِيلًۢا ١٣٧ بَشِّرِ ٱلْمُنَٰفِقِينَ بِأَنَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ١٣٨ ٱلَّذِينَ
يَتَّخِذُونَ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ أَيَبْتَغُونَ
عِندَهُمُ ٱلْعِزَّةَ فَإِنَّ ٱلْعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا ١٣٩ وَقَدْ نَزَّلَ عَلَيْكُمْ فِى
ٱلْكِتَٰبِ أَنْ إِذَا سَمِعْتُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ يُكْفَرُ بِهَا وَيُسْتَهْزَأُ بِهَا فَلَا
تَقْعُدُواْ مَعَهُمْ حَتَّىٰ يَخُوضُواْ فِى حَدِيثٍ غَيْرِهِۦٓ ۚ إِنَّكُمْ إِذًا مِّثْلُهُمْ ۗ
إِنَّ ٱللَّهَ جَامِعُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْكَٰفِرِينَ فِى جَهَنَّمَ جَمِيعًا ١٤٠



(135) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Haala keessan hunda keessatti nama haqaan dhaabbatu kan nama hunda waliinuu ragaa dhugaan geggeessu ta'aa. Kun odoma kan ofii keessan irratti yookiin haadhaa abbaa keessaaniifi firoottan irratti mirkaneessuu ta'eeyyuu dirqama. Hiyyummaan yookiin durummaan nama tokkoo ragaa bahuu yookiin dhiisuu irratti akka isin hin kaafne. Rabbitu isinirra hiyyeessaafi dureessatti aana; bu'aa isaaniis irra beeka. Akka haqa irraa hin dabneef ragaa keessatti fedhii hin hordofinaa. Yoo ragaa kallattii ishee malee kennuudhaan jalliftan yookiin ragaa bahuu diddan Rabbiin waan isin hojjattan beekaadha.

(136) Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Rabbittiifi ergamaa Isaatti, kitaaba Inni ergamaa Isaa irratti buuseefi kitaabota Inni ergamoota isaan duraatti buusetti amanuu keessan irratti gadi dhaabbadhaa. Namni Rabbitti, maleykota, kitaabota, ergamoota Isaafi Guyyaa Qiyaamaatti kafare dhugumatti karaa sirrii irraa fageenya guddaa fagaateera.

(137) Warri yeroo tokko iimaanatti seenanii ergasii irraa deebi'an, ergasii itti seenanii ammas deebi'anii iimaana booda kafaruun deddeebi'ee irraa argamee kufrii irra turanii isarratti du'an Rabbiin yakka isaanii kan isaaniif araaramu hin taane; karaa sirrii gara Isaatti dhaqqabsiiftuttis kan isaan qajeelchu hin taane.

(138) Yaa ergamichaa! Munaafiqoota warra kufrii dhoskatanii iimaana mul'ifatan isaaniif Guyyaa Qiyaamaa adabbii laalessaatu jiraadhaan gammachiisi.

(139) Adabbiin kun sababa isaan Mu'uminootaan alatti kaafiroota tumsaafi gargaaraa godhataniifi. Wanti jaalalloo isaan godhachiise kun nama ajaa'iba. Sila isaan biraayi humnaafi dawoo ittiin ol guddatan barbaaduu? Humnaafi tiksaan hunduu kan Rabbiiti.

(140) Yaa Mu'uminootaa! Dhugumatti Rabbiin Qur'aana keessatti isin ogga taa'icha wahii teessanii nama aayata Rabbitti kafaruufi itti qishnaa'u dhageessan hanga isaan aayata Rabbitti kafaruufi itti qishinaa'uu dhiisanutti isaanii waliin taa'uu dhiiftanii achirraa deemuun isinirratti dirqama jechuun isinirratti buufameera. Isin sa'aatii isaan aayata Rabbitti kafaraniifi itti qishinaa'an erga dhageessanii yoo waliin teessan ajaja Rabbii faallessuu keessatti akkuma isaaniiti. Sababni isaas akkuma isaan kufriidhaan Rabbiin didan isinis taa'uu keessaniin Rabbiin finciltaniittu. Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa munaafiqoota warra iimaana mul'ifatanii kufrii keessa dhokfatan ibidaa jahannamaa keessatti walitti qabuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Yeroo murtiitiifi ragaa haqaan dhaabachuun dirqama.
- Mu'uminni waan iimaana isaa dabalu kan akka hojii qalbiifi qaamaatti qabsaa'uu qaba.
- Rakkoon munaafiqootaa Mu'uminoota irratti jabaachuu agarsiisa. Kanaafuu Rabbiin aakhiraatti adabbii cimaadhaan isaan dinniine.
- Mu'uminni ogga namoottan aayata Rabbiifi sharii'aa Isaa tuqanu argan yoo harkatti mormuu hin danda'in haala kanarratti isaanii waliin taa'uun isaaf hin eeyyamamu.

ٱلَّذِينَ يَتَرَبَّصُونَ بِكُمْ فَإِن كَانَ لَكُمْ فَتْحٌ مِّنَ ٱللَّهِ قَالُوٓا۟
أَلَمْ نَكُن مَّعَكُمْ وَإِن كَانَ لِلْكَٰفِرِينَ نَصِيبٌ قَالُوٓا۟
أَلَمْ نَسْتَحْوِذْ عَلَيْكُمْ وَنَمْنَعْكُم مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ فَٱللَّهُ يَحْكُمُ
بَيْنَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ وَلَن يَجْعَلَ ٱللَّهُ لِلْكَٰفِرِينَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ
سَبِيلًا ١٤١ إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَهُوَ خَٰدِعُهُمْ وَإِذَا
قَامُوٓا۟ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ قَامُوا۟ كُسَالَىٰ يُرَآءُونَ ٱلنَّاسَ وَلَا يَذْكُرُونَ
ٱللَّهَ إِلَّا قَلِيلًا ١٤٢ مُّذَبْذَبِينَ بَيْنَ ذَٰلِكَ لَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ وَلَآ إِلَىٰ
هَٰٓؤُلَآءِ ۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلًا ١٤٣ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ
أَتُرِيدُونَ أَن تَجْعَلُوا۟ لِلَّهِ عَلَيْكُمْ سُلْطَٰنًا مُّبِينًا ١٤٤ إِنَّ
ٱلْمُنَٰفِقِينَ فِى ٱلدَّرْكِ ٱلْأَسْفَلِ مِنَ ٱلنَّارِ وَلَن تَجِدَ لَهُمْ نَصِيرًا
١٤٥ إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ وَأَصْلَحُوا۟ وَٱعْتَصَمُوا۟ بِٱللَّهِ وَأَخْلَصُوا۟
دِينَهُمْ لِلَّهِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ مَعَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۖ وَسَوْفَ يُؤْتِ ٱللَّهُ
ٱلْمُؤْمِنِينَ أَجْرًا عَظِيمًا ١٤٦ مَّا يَفْعَلُ ٱللَّهُ بِعَذَابِكُمْ
إِن شَكَرْتُمْ وَءَامَنتُمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ شَاكِرًا عَلِيمًا ١٤٧



141 Warri toltuufi hamtuu irraa waan isin mudatu eeggatan, yoo Rabbiin biraa tumsi isiniif argamee boojitan boojuu argachuuf jecha ‘sila nuti isinii waliin hin turree waan isin hirmaattan hirmaanneerra mitii?’ jedhu. Yoo carraan kan kaafirootaa ta’e immoo ‘nuti dhimma keessanitti itti gaafatamaa hin taanee? Mu’uminoota irraa isin hin tiksinee?’ jedhu. Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa hunda keessan jidduutti murteessuuf jira. Mu’uminoota jannata seensisuudhaan mindeessa; munaafiqoota immoo ibidda sadarkaa gadii seensisuudhaan mindeessa. Rabbiin kaafirootaaf Mu’uminoota irratti taayitaa hin goone; booda faarfamaa Mu’uminootaaf taasisa.

142 Munaafiqoonni iimaana mul’isanii kufrii keessa dhoksachuudhaan Rabbiin gowwoomsu. Innis isaan gowwoomsa. Sababni isaas odoo kufrii isaanii beekuu dhiiga isaanii tikse. Aakhiraatti immoo adabbii cimaa qopheesseef. Yeroo salaataaf ka’an nuffaa jibbaa dhaabbatu. Yeroo xiqqoo ogga Mu’uminoota argan malee Rabbiin hin yaadatanu.

143 Munaafiqoonni kun dhamaasuu keessa deddeebi’u. Isaan keessaafi gubbaadhaan Mu’uminoota waliin hin taane; kaafiroota waliinis miti. Gubbaan isaanii Mu’uminoota waliini; keessi isaanii kaafiroota waliini. Yaa ergamichaa! Nama Rabbiin jallise karaa qajeelumaa isaaf hin argitu.

144 Yaa warra Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Mu’uminootaan alatti Kaafiroota jaalalloo aanaa hin godhatinaa. Gocha keessan kanaan Rabbiif ragaa ifaa kan adabbii haqa godhachuu keessan akeeku gochuu feetuu?

145 Munaafiqoota Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa ibidda keessa sadarkaa jalee keessa taasisa. Tumsaa ibidda isaan irraa deebisu hin argitu.

146 Warra munaafiqummaa irraa tawbatanii gara Rabbitti deebi’anii keessa isaanii tolchanii waadaa Rabbii qabatanii hojii isaanii Rabbiif qulqulleessan malee. Warri amala kanaan ibsaman addunyaafi aakhiraattis Mu’uminoota waliin ta’u. Rabbiin Mu’uminootaaf mindaa guddaa kennuuf jira.

147 Rabbiin isin adabuu irraa dhimma hin qabu; yoo isin isa galateeffattanii itti amantaniif Inni arjaa mararfataadha. Kan Inni isin adabu yakka keessaniini. Yoo isin hojii tolfattanii qananii isaa irratti Isa galateeffattanii gubbaafi keessaan isatti amantan isin hin adabu. Rabbiin nama qananii isaa amaneef galateeffataadha; mindaa isaaf baay’isa. Iimaana ummataas ni beeka; hundaawuu hojii isaatiin mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Amala munaafiqootaa ibsuutu keessa jira. San keessaa tokko muslimaafi kaafira waliin ta’us carraa boojii argachuu irratti bololuudha.
- Amala munaafiqootaa keessaa inni guddaan olii gadi dhama’uufi urgufamuudha. Isaan dhugaadhaan Mu’uminootaa wajjinii miti kaafiroota wajjinis miti.
- Mu’uminootaan alatti kaafira jaalalloo godhachuun akkaan dhorgamuu.
- Wanti guddaan namni ittiin adabbii Rabbii irraa eeggatu iimaanaafi hojii gaariidha.